රහස්‍ය ලේඛනයකි.

ශ්‍රී ලංකා විභාග දෙපාර්තමේන්තුව

අ.පො.ස. (උ.පෙළ) විභාගය - 2022 (2023)

# 25 - ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය

## ලකුණු දීමේ පටිපාටිය



මෙය උත්තරපත්‍ර පරීක්ෂකවරුන්ගේ ප්‍රයෝජනය සඳහා සකස් කෙරිණි.
ප්‍රධාන / සහකාර පරීක්ෂක රැස්වීමේ දී ඉදිරිපත්වන අදහස් අනුව මෙහි වෙනස්කම් කරනු ලැබේ.

අවසන් සංශෝධන ඇතුළත් කළ යුතුව ඇත.

# අ.පො.ස. (උ.පෙළ) විභාගය - 2022 (2023)

# 25 - ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය

## ලකුණු බෙදී යාමේ ආකාරය

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| **I පත්‍රය** | = | 01 x 40 | = | 40 |

**II පත්‍රය**

| | | |
|---|---|---|
| අනිවාර්ය පළමු ප්‍රශ්නයට ලකුණු | = | 12 |
| සෙසු ප්‍රශ්න 03 කට 16 බැගින් | = | 48 |
| II පත්‍රය අවසාන ලකුණු | = | 60 |

**අවසාන ලකුණු = 40 + 60 = 100**

අධ්‍යයන පොදු සහතික පත්‍ර (උසස් පෙළ) විභාගය, 2022 (2023)
கல்விப் பொதுத் தராதரப் பத்திர (உயர் தரப் பரீட்சை, 2022 (2023)
General Certificate of Education (Adv. Level) Examination, 2022 (2023)

ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය I (I කොටස)
இலங்கை வரலாறு I (பகுதி I)
History of Sri Lanka I (Part I)

**25 S I**

පැය තුනයි
மூன்று மணித்தியாலம்
Three hours

අමතර කියවීම් කාලය - මිනිත්තු 10 යි
மேலதிக வாசிப்பு நேரம் - 10 நிமிடங்கள்
Additional Reading Time - 10 minutes

අමතර කියවීම් කාලය ප්‍රශ්න පත්‍රය කියවා ප්‍රශ්න තෝරා ගැනීමටත් පිළිතුරු ලිවීමේදී ප්‍රමුඛත්වය දෙන ප්‍රශ්න සංවිධානය කර ගැනීමටත් යොදාගන්න.

**ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය - ඈත අතීතයේ සිට ක්‍රි.ව. 1978 දක්වා**

විභාග අංකය: .........................................

**උපදෙස්:**

- ⁕ මෙම ප්‍රශ්න පත්‍රය I හා II ලෙස කොටස් දෙකකින් සමන්විත වේ.
- ⁕ I කොටසෙහි 1- 40 දක්වා ප්‍රශ්න සියල්ලටම මෙම පත්‍රයේ ම ලබා දී ඇති උපදෙස් පරිදි පිළිතුරු සපයන්න.
- ⁕ I කොටසෙහි නිවැරදි පිළිතුරක් සඳහා ලකුණු එක බැගින් හිමි වේ.
- ⁕ කොටස් දෙකට ම මුළු කාලය පැය තුනකි. පිළිතුරු ලියා අවසන් වූ පසු I කොටස, II කොටසේ පිළිතුරු පත්‍ර සමග අමුණා භාර දෙන්න.

## I කොටස

- අංක 1 සිට 10 තෙක් එක් එක් ප්‍රශ්නය සඳහා නම් පහ බැගින් දී ඇත. ඒවා අතුරෙන් එකක් පමණක් කවර හෝ හේතුවක් නිසා අනෙක් නම් සමඟ නොගැළපේ. එම නොගැළපෙන නම කුමක් දැයි හඳුනාගෙන එහි අංකය වරහන තුළ ලියන්න.

1. (1) මණිමේකලෙයි (2) පදිර්රුපත්තු (3) පට්ටිනප්පාලෙයි
   (4) යාල්පානවෛපවමාලෙයි (5) සිලප්පදිකාරම .(.........)

2. (1) වෛශ්‍රවණ (2) විත්තරාජ (3) කාලවේල
   (4) වලවාමුඛී (5) වෙතියා .(.........)

3. (1) විසුද්ධිමග්ග (2) සසදාවත (3) අමාවතුර
   (4) ධර්මප්‍රදීපිකා (5) වෙසතුරුදා සන්නය .(.........)

4. (1) එරමුදු වැව (2) තෝපා වැව (3) තිසා වැව
   (4) පරාක්‍රම සමුද්‍රය (5) දූමිටුලු වැව .(.........)

5. (1) එදිරිමානසිංහම් (2) අරිට්ටකීවෙන්ඩු පෙරුමාල් (3) කුලශේඛර
   (4) පුවිරාජ් පණ්ඩාරම් (5) වරෝදය .(.........)

6. (1) දෙවන බුවනෙකබාහු (2) හතරවන පරාක්‍රමබාහු (3) තුන්වන බුවනෙකබාහු
   (4) තුන්වන විජයබාහු (5) පස්වන විජයබාහු .(.........)

7. (1) අදිකාරම් (2) රටේරාළ (3) දිසාව
   (4) මොහොට්ටාල (5) මහමුදලි .(.........)

8. (1) මිල්ලව (2) ගලගොඩ (3) සමනස්කොඩි
   (4) මොනරවිල (5) ගලගම .(.........)

9. (1) රත්මලානේ ධම්මාලෝක හිමි (2) හික්කඩුවේ ශ්‍රී සුමංගල හිමි (3) වලානේ ශ්‍රී සිද්ධාර්ථ හිමි
(4) මොරතොට ධම්මක්ඛන්ධ හිමි (5) වස්කඩුවේ ශ්‍රී සුභූති හිමි (………)

10. (1) විලෙම් ජේ. කොස්ටර් (2) ජේ.ජී. ෆන් අන්ගල්බීක් (3) ජෝර්ජ් ද ඇල්බුකර්ක්
(4) ඉමාන් විලෙම් ෆල්ක් (5) බැරොන් ෆන් ඒක් (………)

- අංක 11 සිට 15 තෙක් ප්‍රශ්නවල පද යුගල පහ බැගින් දී ඇත. ඒවා අතුරෙන් එක යුගලයක පද එකිනෙකට නොගැළපේ. එම නොගැළපෙන යුගලය කුමක්දැ'යි හඳුනාගෙන ඊට අදාළ අංකය, ඉදිරියේ ඇති වරහන තුළ ලියන්න.

11. (1) මෙගස්තිනිස් - ග්‍රීක
(2) ප්ලිනි - රෝම
(3) මාර්කෝ පෝලෝ - ඉතාලි
(4) ඉබන් බතූතා - පර්සියානු
(5) ජෝන් ඩේවි - ඉංග්‍රීසි (………)

12. (1) සකලකලා වල්ලභ - කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ
(2) බුද්දස ළපරිදෙව - බුද්ධපාරින්ද
(3) කාලිංග චක්‍රවර්ති - නිශ්ශංකමල්ල
(4) හත්රජ්ජුරු බණ්ඩාර - මහසෙන්
(5) කලිකාල සාහිත්‍ය සර්වඥ පණ්ඩිත - දෙවන පරාක්‍රමබාහු (………)

13. (1) කාවන්තිස්ස රජතුමා - විහාරමහාදේවි
(2) පළමුවන විජයබාහු රජතුමා - තිලෝක සුන්දරී
(3) පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජතුමා - ලීලාවතී
(4) පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා - කුසුමාසනදේවි
(5) රාජාධිරාජසිංහ රජතුමා - වෙන්කත රංගම්මාල් (………)

14. (1) ලම්බකර්ණ පෙළපත - වසභ රජතුමා
(2) මෞර්ය පෙළපත - ධාතුසේන රජතුමා
(3) කාලිංග පෙළපත - සාහස්සමල්ල රජතුමා
(4) දඹදෙණි පෙළපත - තුන්වන විජයබාහු රජතුමා
(5) නායක්කර් පෙළපත - ශ්‍රී විජය රාජසිංහ රජතුමා (………)

15. (1) ජෝරිස් ෆන් ස්පිල්බර්ජන් - පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජතුමා
(2) ජෝන් ෆයිබස් - කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ රජතුමා
(3) හියු බොයිඩ් - දෙවන රාජසිංහ රජතුමා
(4) රොබට් ඇන්ඩෘස් - රාජාධිරාජසිංහ රජතුමා
(5) මැක්ඩොවල් - ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ රජතුමා (………)

- අංක 16 සිට 20 තෙක් එක් එක් ප්‍රශ්නයෙහි නාම / ප්‍රකාශන / දින වකවානු සමූහයක් X සහ Y තීරවල දී ඇත. Y තීරයේ දී ඇති නාම / ප්‍රකාශන / දින වකවානු X තීරයේ දී ඇති ඒවා සමඟ කිසියම් ආකාරයකට ගැළපේ. එහෙත් ඒවා දක්වා ඇත්තේ ගැළපෙන අනුපිළිවෙළට නොවේ. Y තීරය, X තීරය සමඟ ගැළපෙන අනුපිළිවෙළට සකස් කළ විට පහත දී ඇති සංයෝග පහෙන් එකක් නිවැරදි ය. නිවැරදි සංයෝගයට අයත් අංකය තෝරා වරහන තුළ ලියන්න.

16.

| | X | | Y |
|---|---|---|---|
| (i) | තෝනිගල සෙල්ලිපිය | A | උත්තිය රජුගේ ඓතිහාසිකත්වය |
| (ii) | මිහින්තලා සෙල්ලිපිය | B | පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ බුරුම ආක්‍රමණය පිළිබඳ තොරතුරු |
| (iii) | වේවැල්කැටිය සෙල්ලිපිය | C | ධාන්‍ය තැන්පතු ක්‍රමය |
| (iv) | මැදවල සෙල්ලිපිය | D | පැරණි අධිකරණ ක්‍රමය |
| (v) | දෙවනගල සෙල්ලිපිය | E | යාපනය සහ ගම්පොළ රජවරු අතර සාම ගිවිසුම |

(1) CADEB (2) CABDE (3) CBAED (4) CDABE (5) CEDBA (………)

17.

| X | Y |
|---|---|
| (i) 1597 මල්වාන ගිවිසුම | A දෙවන රාජසිංහ හා ලන්දේසීන් අතර |
| (ii) 1638 මඩකලපුව ගිවිසුම | B කීර්ති ශ්‍රී රාජසිංහ සහ ලන්දේසීන් අතර |
| (iii) 1766 හගුරන්කෙත ගිවිසුම | C උඩරට ප්‍රධානීන් හා ඉංග්‍රීසීන් අතර |
| (iv) 1815 උඩරට ගිවිසුම | D ඩී.එස්. සේනානායක හා බ්‍රිතාන්‍ය රජය අතර |
| (v) 1947 ආරක්ෂක ගිවිසුම | E කෝට්ටේ ප්‍රධානීන් හා පෘතුගීසීන් අතර |

(1) EACDB (2) EBCDA (3) BCDBA (4) EABCD (5) EADBC (.........)

18.

| X | Y |
|---|---|
| (i) ඉසුරුමුණි විහාරය | A පළමුවන පරාක්‍රමබාහු සමය |
| (ii) ගල් විහාරය | B හතරවන බුවනෙකබාහු සමය |
| (iii) ගඩලාදෙණි විහාරය | C ශ්‍රී වික්‍රම රාජසිංහ සමය |
| (iv) පත්තිරිප්පුව | D ශ්‍රී වීර පරාක්‍රම නරේන්ද්‍රසිංහ සමය |
| (v) සූරියගොඩ විහාරය | E දේවානම්පිය තිස්ස සමය |

(1) EACBD (2) EABCD (3) EBADC (4) EBDCA (5) EADCB (.........)

19.

| X | Y |
|---|---|
| (i) ලංකා ජාතික සංගමය | A චාල්ස් ද සොයිසා |
| (ii) පහතරට නිෂ්පාදන සංගමය | B වික්ටර් කොරයා |
| (iii) ලංකා සමාජ ප්‍රතිසංස්කරණ සංගමය | C එස්.ඩබ්ලිව්.ආර්.ඩී. බණ්ඩාරනායක |
| (iv) හලාවත සංගමය | D ආනන්ද කුමාරස්වාමි |
| (v) සිංහල මහ සභාව | E පොන්නම්බලම් අරුණාචලම් |

(1) EABCD (2) EADCB (3) EBADC (4) EBDCA (5) EADBC (.........)

20.

| X | Y |
|---|---|
| (i) වැලිවිට සරණංකර හිමි | A ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය |
| (ii) කෝල්බෲක්-කැමරන් කොමිසම | B විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනය |
| (iii) එච්.එස්. ඔල්කට් | C භික්ෂු අධ්‍යාපනය |
| (iv) ආරුමුග නාවලර් | D හින්දු අධ්‍යාපනය |
| (v) රිඩිල් කොමිසම | E බෞද්ධ පාසල් අධ්‍යාපනය |

(1) CABDE (2) CBADE (3) CAEDB (4) CBEDA (5) CEDBA (.........)

- අංක 21 සිට 25 තෙක් සෑම ප්‍රශ්නයකට ම එක් මාතෘකාවක් යටතේ කරුණු පහ බැගින් සපයා ඇත. එම කරුණු අතුරෙන් එකක් අදාළ මාතෘකාවට නොගැළපේ. එය තෝරා, ඊට අදාළ අංකය ඉදිරියේ ඇති වරහන තුළ ලියන්න.

21. අභයගිරිය
(1) අභයගිරි විහාරය වළගම්බා රජු විසින් ඉදි කරවන ලදී.
(2) අභයගිරි විහාරය සුප්‍රකට අධ්‍යාපන මධ්‍යස්ථානයක් විය.
(3) ෆාහියන් හිමි කලක් අභයගිරි විහාරයේ විසූහ.
(4) අභයගිරි විහාරයේ මුල්ම භාරකාරත්වය තිස්ස තෙරුන්ට හිමි විය.
(5) ත්‍රිපිටකය ග්‍රන්ථාරූඪ කරන ලද්දේ අභයගිරි විහාරයෙහි දී ය. (.........

22. ගම්පොළ සමය
(1) තුන්වන වික්‍රමබාහු ගම්පොළ සමයෙහි සිටි බලවත් පාලකයෙකි.
(2) තිසර සංදේශය ගම්පොළ සමයේදී රචනා කරන ලදී.
(3) ගම්පොළ රජු විසින් ආර්ය චක්‍රවර්ති කිහිප වරක්ම පරාජය කළේ ය.
(4) ලංකාතිලක සහ ගඩලාදෙණි යන විහාර ගම්පොළ සමයේදී ඉදි කරන ලදී.
(5) ස්ථපතිරායර සහ ගණේශ්වරාචාරී යන ශිල්පීන් දෙදෙනා ගම්පොළ සමයෙහි විසූහ. (.........

23. සීතාවක රාජධානිය

(1) 1521 විජයබා කොල්ලයෙන් පසුව සීතාවක රාජධානිය ආරම්භ විය.
(2) මායාදුන්නේ සීතාවක රාජධානියේ පළමුවන පාලකයා විය.
(3) රයිගම් බණ්ඩාරගේ මරණින් පසුව රයිගම සීතාවක රාජධානියට ඈඳා ගන්නා ලදී.
(4) 1582 වර්ෂයේදී උඩරට ප්‍රදේශය ද සීතාවක රාජ්‍යයට ඈඳා ගන්නා ලදී.
(5) යාපන රාජධානිය සමඟ පැවති ගැටුම් සීතාවක රාජධානියෙහි පරිහානියට හේතු විය. (.........)

24. කෝපි වගාව

(1) පළමුවන කෝපි වත්ත ජෝර්ජ් බර්ඩ් විසින් සිංහපිටියේ ආරම්භ කරන ලදී.
(2) එඩ්වර්ඩ් බාන්ස් ගන්නෝරුවෙහි කෝපි වත්තක් පිහිටු විය.
(3) 1835න් පසු කෝපි අපනයනය ශීඝ්‍රයෙන් ඉහළ ගියේ ය.
(4) ලිප්ටන් වෙළෙඳ ලකුණ යටතේ කෝපි යුරෝපයට යවන ලදී.
(5) කොළ රෝගයක් හේතු කොට ගෙන කෝපි වගාව පිරිහිණි. (.........)

25. 1956 මහමැතිවරණය

(1) මෙය නිදහසින් පසුව පැවැත්වූ දෙවන පාර්ලිමේන්තු මැතිවරණයයි.
(2) මැතිවරණය ජයගත් මහජන එක්සත් පෙරමුණ විසින් ආණ්ඩුව පිහිටුවන ලදී.
(3) ජේ.ආර්. ජයවර්ධන මෙම රජයේ මුදල් ඇමතිවරයා විය.
(4) සිංහල භාෂාව, රාජ්‍ය භාෂාව බවට පත් කිරීම සඳහා මැතිවරණ පොරොන්දුවක් පැවතුණි.
(5) නියෝජිත මන්ත්‍රී මණ්ඩලය 101 දෙනෙකුගෙන් සමන්විත විය. (.........)

- අංක 26 සිට 30 තෙක් එක් එක් ප්‍රශ්නය සඳහා දී ඇති (A), (B), (C) සහ (D) යන ප්‍රතිචාර හතර අතුරෙන් එකක් හෝ කිහිපයක් හෝ නිවැරදි ය. නිවැරදි ප්‍රතිචාරය හෝ ප්‍රතිචාර හෝ තෝරා,
(A) සහ (B) පමණක් නිවැරදි නම් .............................................. 1 ද,
(A) සහ (C) පමණක් නිවැරදි නම් .............................................. 2 ද,
(B) සහ (C) පමණක් නිවැරදි නම් .............................................. 3 ද,
(C) සහ (D) පමණක් නිවැරදි නම් .............................................. 4 ද,
වෙනත් ප්‍රතිචාර සංඛ්‍යාවක් හෝ සංයෝජනයක් හෝ නිවැරදි නම් ......... 5 ද, වරහන තුළ ලියන්න.

| උපදෙස් සම්පිණ්ඩනය | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 1 | 2 | 3 | 4 | 5 |
| (A) සහ (B) පමණක් නිවැරදි ය. | (A) සහ (C) පමණක් නිවැරදි ය. | (B) සහ (C) පමණක් නිවැරදි ය. | (C) සහ (D) පමණක් නිවැරදි ය. | වෙනත් ප්‍රතිචාර සංඛ්‍යාවක් හෝ සංයෝජනයක් හෝ නිවැරදි ය. |

26. ශ්‍රී ලංකාවේ මුල් ජනාවාස පිහිටුවීම සම්බන්ධයෙන් පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද?

(A) මුල් පදිංචිකරුවන් උතුරු ඉන්දියාවේ සිට මෙරටට පැමිණ ඇති බව වංසකතාවල දැක්වේ.
(B) මුල් ජනාවාස ගංගා ආශ්‍රිතව පිහිටුවා ගෙන තිබේ.
(C) මුල් පදිංචිකරුවන්ගේ ප්‍රධාන ජීවනෝපාය ගොවිතැන විය.
(D) මුල් ජනාවාස ගැන වංසකතාවල එන විස්තරයම ෆාහියන් තෙරුන් ද ගෙන හැර දක්වා ඇත. (.........)

27. පළමුවන විජයබාහු රජුගේ කාර්ය සංසිද්ධීන් සම්බන්ධයෙන් පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද?

(A) චෝළයින්ට එරෙහිව පොළොන්නරුවෙන් සේනා මෙහෙයවීම ආරම්භ කිරීම
(B) චෝළ බලය මුලිනුපුටා දමා දිවයින එක්සේසත් කිරීම
(C) ඉන්දියානු සහ අග්නිදිග ආසියාතික රටවල පාලකයින් සමඟ සමීප සබඳතා පවත්වා රටේ ආරක්ෂාව තහවුරු කිරීම (.........)
(D) දළදා වහන්සේගේ ආරක්ෂාව පිණිස ස්වදේශීය හමුදා කාණ්ඩයක් යොදා ගැනීම

පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද?

28. පෘතුගීසින් හා යාපන රාජධානිය අතර පැවති සබඳතා පිළිබඳව පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද? පෘතුගීසින් හා යාපන රාජධානිය අතර පැවති සබඳතා පිළිබඳව කතෝලික ආගම පැතිරවීය.

(A) ක්වේරෝස් පියතුමා යාපනයේ පදිංචිව සිට එම ප්‍රදේශයේ කතෝලික ආගම පැතිරවීය.
(B) පාලන උපක්‍රමයක් වශයෙන් පෘතුගීසීහු යාපනය ප්‍රදේශයෙහි දී හින්දු ආගමට උපකාර කළහ.
(C) යාපන රාජධානියෙහි අවසන් පාලකයා දෙවන සංකිලි විය. (.........)
(D) 1619 වර්ෂයේදී පෘතුගීසීහු යාපනය අත්පත් කර ගැනීමට සමත් වූහ.

29. ශ්‍රීමත් ඩී.බී. ජයතිලක සම්බන්ධයෙන් පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද?

(A) ප්‍රකට පඬිවරයෙකු වශයෙන් සලකනු ලැබේ.
(B) මහනුවර ධර්මරාජ විද්‍යාලේ විදුහල්පතිවරයා වශයෙන් සේවය කළේ ය.
(C) රාජ්‍ය මන්ත්‍රණ සභාවේ සභානායක විය. (.........)
(D) ඔහු ශ්‍රී ලංකාවේ නවදිල්ලි මහකොමසාරිස්වරයා ලෙසට ද කටයුතු කළේ ය.

30. ඩොනමෝර් ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව සම්බන්ධයෙන් පහත දැක්වෙන කවර ප්‍රකාශය/ප්‍රකාශ නිවැරදි වේ ද?

(A) කැබිනට් ක්‍රමය හඳුන්වා දීම
(B) අධිකරණ සේවා කොමිසම පිහිටුවීම
(C) සර්ව ජන ඡන්ද බලය පිරිනැමීම (.........)
(D) රාජ්‍ය මන්ත්‍රණ සභාව පිහිටුවීම

● අංක 31 සිට 35 තෙක් ප්‍රශ්නවලට නිවැරදි පිළිතුර තෝරා, එහි අංකය ඉදිරියේ ඇති වරහන තුළ ලියන්න.

31. මිහින්දාගමනය සනාථ වන සෙල්ලිපිය කුමක් ද?

(1) තිඹිරිවැව සෙල්ලිපිය (2) වෙස්සගිරි සෙල්ලිපිය (3) විහාරේගල සෙල්ලිපිය
(4) රජගල සෙල්ලිපිය (5) පාලුමැකිච්චාව සෙල්ලිපිය (.........)

32. සිරි සංඝබෝධි චරිතය විස්තර කෙරෙන ග්‍රන්ථය කුමක් ද?

(1) හත්ථවනගල්ල විහාරවංසය (2) බෝධිවංසය (3) ථූපවංසය
(4) බෝධිවංසටීකාව (5) යාපනු විස්තරය (.........)

33. සපුමල් කුමරු කෝට්ටේ රජවීමෙන් පසුව හඳුන්වනු ලැබූයේ කුමන නාමයකින් ද?

(1) හතරවන බුවනෙකබාහු (2) පස්වන බුවනෙකබාහු (3) හයවන බුවනෙකබාහු
(4) දෙවන ජයබාහු (5) තුන්වන පරාක්‍රමබාහු (.........)

34. ගන්නොරුව සටනේදී මරණයට පත් වූ පෘතුගීසි කපිතාන් ජනරාල්වරයා කවුරුන් ද?

(1) ජෙරනිමෝ ද අසවේදු
(2) දියෝගෝ ද මෙලෝ ද කුස්තෝ
(3) කොන්ස්තන්තීනු ද සා ද නොරොන්යා
(4) පේද්‍රෝ ලෝපේස් ද සූසා
(5) පිලිප් ද ඔලිවේරා (.........)

35. මහාවංසය මුල්වරට ඉංග්‍රීසි භාෂාවට පරිවර්තනය කරන ලද්දේ කවරෙකු විසින් ද?

(1) ජෝර්ජ් ටර්නර් (2) විල්හෙල්ම් ගෛගර් (3) එච්.සී.පී. බෙල්
(4) එච්.ඩබ්ලිව්. කොඩ්රින්ග්ටන් (5) රොබර්ට් පර්සිවල් (.........)

- අංක 36 සිට 40 තෙක් ප්‍රශ්නවලට අදාළ ව ප්‍රකාශ දෙක බැගින් දී ඇත. එක් එක් ප්‍රශ්නය සම්බන්ධයෙන් දී ඇති ප්‍රකාශ යුගලයට හොඳින් ම ගැළපෙනුයේ පහත වගුවෙහි දැක්වෙන **1, 2, 3, 4** සහ **5** යන කවර ප්‍රකාශ යුගලය දැ'යි තෝරා ඊට අදාළ අංකය වරහන තුළ ලියන්න.

| | පළමුවන ප්‍රකාශය | දෙවන ප්‍රකාශය |
|---|---|---|
| 1 | නිවැරදි ය. | වැරදි ය. |
| 2 | නිවැරදි ය. | නිවැරදි ය. |
| 3 | වැරදි ය. | වැරදි ය. |
| 4 | වැරදි ය. | නිවැරදි ය. |
| 5 | නිවැරදි ය. | නිවැරදි වන අතර පළමුවැන්න මැනවින් පහදා දෙයි. |

| | පළමුවන ප්‍රකාශය | දෙවන ප්‍රකාශය | |
|---|---|---|---|
| 36. | වසභ රජුගෙන් පසුව වංකනාසික තිස්ස රජ වූ බව වංසකථාවන්හි සඳහන් වේ. | උතර හා දුවග නම් වසභ රජුගේ පුත්‍රයින් දෙදෙනෙකු රජ වී ඇති බව තම්මැන්නාව හා හබැස්ස සෙල්ලිපිවලින් අනාවරණය වේ. | (.........) |
| 37. | පොළොන්නරු සමයේදී වේලයික්කාරවරු ඉතා බලසම්පන්න තත්ත්වයක විසූහ. | වේලයික්කාරවරුන්ගේ සහය ලබා ගැනීමට පොළොන්නරුවේ සිටි පාලකයින් නිතර උත්සාහ ගෙන ඇති අතර දළදා වහන්සේ ආරක්ෂා කිරීමේ වගකීම පවා එකල ඔවුනට පිරිනමා තිබුණි. | (.........) |
| 38. | දඹදෙණි සමයෙහිදී දැදිගම වෙනම පරිපාලන මධ්‍යස්ථානයක් පැවතුණි. | දැදිගම පරාක්‍රමබාහු යනුවෙන් හඳුන්වනු ලබන්නේ පස්වන පරාක්‍රමබාහු රජු ය. | (.........) |
| 39. | 1848 ජනතා නැඟී සිටීම මර්දනය කිරීමෙන් පසුව කිංගිරාළ මුරිසි දිවයිනට පිටුවහල් කරන ලදී. | 1848 අරගලය මෙහෙයවන ලද්දේ ඇහැලේපොළ නිළමේ විසිනි. | (.........) |
| 40. | 1977 පාර්ලිමේන්තු මැතිවරණයෙන් ශ්‍රී ලංකා නිදහස් පක්ෂය ප්‍රමුඛ සමගි පෙරමුණට විශිෂ්ට ජයග්‍රහණයක් හිමි විය. | හයෙන් පහක බලයක් ලබා 1977 පාර්ලිමේන්තු මැතිවරණයෙන් ජය ලැබූ ජේ.ආර්. ජයවර්ධන, ව්‍යවස්ථාව සංශෝධනය කොට ප්‍රථම විධායක ජනාධිපතිවරයා බවට පත්වීමට සමත් විය. | (.........) |

* *

# ශ්‍රී ලංකා විභාග දෙපාර්තමේන්තුව
## இலங்கைப் பரீட்சைத் திணைக்களம்

**අ.පො.ස. (උ.පෙළ) විභාගය/ க.பொ.த. (உயர் தர)ப்பரீட்சை - 2022 (2023)**

**නව හා පැරණි නිර්දේශය/ புதிய, பழைய பாடத்திட்டம்**

| විෂයය අංකය<br>பாட இலக்கம் | 25 | විෂයය<br>பாடம் | ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය |
|---|---|---|---|

### ලකුණු දීමේ පටිපාටිය/புள்ளி வழங்கும் திட்டம்
### I පත්‍රය/பத்திரம் I

| ප්‍රශ්න අංකය<br>வினா இல. | පිළිතුරු අංකය<br>விடை இல. | ප්‍රශ්න අංකය<br>வினா இல. | පිළිතුරු අංකය<br>விடை இல. | ප්‍රශ්න අංකය<br>வினா இல. | පිළිතුරු අංකය<br>விடை இல. | ප්‍රශ්න අංකය<br>வினா இல. | පිළිතුරු අංකය<br>விடை இல. |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 01. | 04 | 11. | 04 | 21. | 05 | 31. | 04 |
| 02. | 01 | 12. | 01 | 22. | 03 | 32. | 01 |
| 03. | 01 | 13. | 05 | 23. | 05 | 33. | 03 |
| 04. | 03 | 14. | 03 | 24. | 04 | 34. | 02 |
| 05. | 02 | 15. | 03 | 25. | 03 | 35. | 01 |
| 06. | 04 | 16. | 01 | 26. | ~~26~~ 5 | 36. | 02 |
| 07. | 05 | 17. | 04 | 27. | 03 | 37. | 05 |
| 08. | 03 | 18. | 02 | 28. | 04 | 38. | 04 |
| 09. | 04 | 19. | 05 | 29. | 05 | 39. | 03 |
| 10. | 03 | 20. | 03 | 30. | 04 | 40 | 04 |

**○ විශේෂ උපදෙස්/ விசேட அறிவுறுத்தல் :**

**එක් පිළිතුරකට/ ஒரு சரியான விடைக்கு ලකුණු 01 බැගින්/புள்ளி வீதம்**

**මුළු ලකුණු/மொத்தப் புள்ளிகள் 01 × 40 = 40**

අධ්‍යයන පොදු සහතික පත්‍ර (උසස් පෙළ) විභාගය, 2017 අගෝස්තු
கல்விப் பொதுத் தராதரப் பத்திர (உயர் தரப் பரீட்சை, 2017 ஓகஸ்ற்
General Certificate of Education (Adv. Level) Examination, August 2017 2022 (23)

| | | |
|---|---|---|
| ඉතිහාසය I<br>வரலாறு I<br>History I | 25 | S |

ප්‍රශ්න අංකය / வினா இல. / Question No. **1**

විභාග අංකය / சுட்டெண் / Index No. ..........................



අධ්‍යයන පොදු සහතික පත්‍ර (උසස් පෙළ) විභාගය, 2022 (2023)
கல்விப் பொதுத் தராதரப் பத்திர (உயர் தரப்) பரீட்சை, 2022 (2023)
General Certificate of Education (Adv. Level) Examination, 2022 (2023)

| | | |
|---|---|---|
| ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය | I (II කොටස) | 25 S I |
| இலங்கை வரலாறு | I (பகுதி II) | |
| History of Sri Lanka | I (Part II) | |

ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය - ඈත අතීතයේ සිට ක්‍රි.ව. 1978 දක්වා

උපදෙස්:
- පිළිතුරු සැපයිය යුතු මුළු ප්‍රශ්න සංඛ්‍යාව හතරකි.
- II කොටස A, B හා C ලෙස කොටස් තුනකින් සමන්විත වේ.
- A කොටසේ ප්‍රශ්නය අනිවාර්ය වේ.
- B හා C කොටස්වලින් එක් කොටසකින් අවම වශයෙන් එක ප්‍රශ්නයක්වත් තෝරා ගෙන තවත් ප්‍රශ්න තුනකට පිළිතුරු සපයන්න.
  (පළමුවන ප්‍රශ්නයට පිළිතුරු සැපයීම සඳහා ශ්‍රී ලංකාවේ දළ සිතියමක් I කොටස සමඟ සපයා ඇත.)

## A කොටස

**1.** ඔබට සපයා ඇති සිතියමේ පහත සඳහන් සියලු ම ස්ථාන ලකුණු කොට නම් කරන්න.

| | | | |
|---|---|---|---|
| (i) ජම්බුකෝලපට්ටන | (ii) මහාතිත්ථ | (iii) යාපහුව | (iv) පරාක්‍රම සමුද්‍රය |
| (v) ගෝකණ්ණ | (vi) මඩකලපුව | (vii) මහනුවර | (viii) ගල්ල |
| (ix) වළවේ ගඟ | (x) නැගෙනහිර පළාත | (xi) යාන් ඔය | (xii) මල්වාන |

(නිවැරදි ව ලකුණු කිරීමට හා නම් කිරීමට ලකුණු 01 බැගිනි.)

## B කොටස

**2.** අනුරාධපුර යුගයේ ඉතිහාසය හැදෑරීම සඳහා අභිලේඛන මූලාශ්‍ර උපකාරී වන ආකාරය පහත දැක්වෙන ශීර්ෂ යටතේ පරීක්ෂා කරන්න.

(i) වංශකථාවල එන කරුණු තහවුරු කර ගැනීම
(ii) වංශකථාවල එන සාවද්‍ය තොරතුරු නිවැරදි කර ගැනීම
(iii) වංශකථාවල සඳහන් නොවන අලුත් තොරතුරු අනාවරණය කර ගැනීම (ලකුණු 16 යි)

**3.** "දේවානම්පිය තිස්ස රාජ්‍ය සමය දේශපාලන සහ ආගමික ක්ෂේත්‍රයන්හි වැදගත් අවධියක් සනිටුහන් කරයි."

(i) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ පියාගේ නම කුමක් ද? (ලකුණු 01 යි)
(ii) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ රාජධානියෙහි අගනුවර නම් කරන්න. (ලකුණු 01 යි)
(iii) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ කාලයට පෙර පැවති ආගමික විශ්වාස පිළිබඳ කෙටි විස්තරයක් ලියන්න. (ලකුණු 03 යි)
(iv) දේවානම්පිය තිස්ස රාජ්‍ය සමයෙහි දී දේශපාලන සහ ආගමික අංශවල ඇති වූ වර්ධනයෙහි වැදගත්කම පිළිබඳ සාකච්ඡා කරන්න. (ලකුණු 11 යි)

**4.** පොළොන්නරු යුගයේ ආර්ථික තත්ත්වය පිළිබඳව පහත දැක්වෙන තේමා යටතේ විචාරාත්මක විග්‍රහයක් කරන්න.

(i) වාරි කර්මාන්තය මත පදනම් වූ කෘෂි කර්මාන්තය
(ii) අභ්‍යන්තර සහ බාහිර වෙළෙඳාම (ලකුණු 16 යි)

5. පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම දෙකක ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳව කෙටි සටහන් ලියන්න.

(i) සීගිරිය

(ii) මහසෙන් රජුගේ කාර්ය සාඵල්‍යය

(iii) යාපනය රාජධානිය

(iv) කෝට්ටේ යුගයේ අධ්‍යාපනය හා සාහිත්‍යය

(ලකුණු 08 × 2 = 16 යි)

## C කොටස

6. (i) උඩරට රාජධානිය යටත් කර ගැනීම සඳහා පෘතුගීසීන් විසින් දරන ලද ප්‍රයත්න පැහැදිලි කරන්න.

(ii) එම ප්‍රයත්න අසාර්ථක වීමට තුඩුදුන් සාධක පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 16 යි)

7. "කෝල්බෲක්-කැමරන් ප්‍රතිසංස්කරණ ශ්‍රී ලංකාවේ ආණ්ඩුක්‍රම, පරිපාලන සහ ආර්ථික යන අංශවල දිගු කාලීන වෙනස්කම් රැසක් ඇති කළේ ය."

(i) කෝල්බෲක් ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණෙන විට මෙහි සිටි බ්‍රිතාන්‍ය ආණ්ඩුකාරවරයා නම් කරන්න. (ලකුණු 01 යි)

(ii) එකල පැවති අධිකරණ ක්‍රමය පිළිබඳව කරුණු සොයා බැලූ කොමසාරිස්වරයා නම් කරන්න. (ලකුණු 01 යි)

(iii) කෝල්බෲක්-කැමරන් කොමිසම පත් කිරීම සඳහා තුඩුදුන් හේතු සැකෙවින් ගෙන හැර දක්වන්න. (ලකුණු 04 යි)

(iv) කෝල්බෲක්-කැමරන් ප්‍රතිසංස්කරණ ක්‍රියාත්මක කිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ආණ්ඩුක්‍රම, පරිපාලන සහ ආර්ථික යන අංශවල සිදු වී ඇති වෙනස්කම් විචාරාත්මකව පරීක්ෂා කරන්න. (ලකුණු 10 යි)

8. දහනවවන සියවසේ දෙවන භාගයේදී ඇති වූ ආගමික පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරය පිළිබඳව පහත දැක්වෙන තේමා යටතේ සාකච්ඡා කරන්න.

(i) මෙම ව්‍යාපාරය පැන නැගීමට තුඩුදුන් පසුබිම (ලකුණු 08 යි)

(ii) ආගමික පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරයෙහි ප්‍රධාන ක්‍රියාකාරකම් (ලකුණු 08 යි)

9. පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම දෙකක ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳව කෙටි සටහන් ලියන්න.

(i) ලන්දේසි ආර්ථික ප්‍රතිපත්තිය

(ii) 1818 බ්‍රිතාන්‍ය විරෝධී අරගලය

(iii) සිරිමා ආර්. ඩී. බණ්ඩාරනායක

(iv) 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ මූලිකාංග

(ලකුණු 08 × 2 = 16 යි)

***

## ඉතිහාසය I (II කොටස)

## ශ්‍රී ලංකා ඉතිහාසය - ඈත අතීතයේ සිට ක්‍රි.ව. 1978 දක්වා

උපදෙස්:
- පළමුවන ප්‍රශ්නය අනිවාර්ය වේ.
- පළමුවන ප්‍රශ්නයටත්, B හා C කොටස්වලින් අවම වශයෙන් එක ප්‍රශ්නය බැගින් තෝරා ගෙන තවත් ප්‍රශ්න තුනකටත් පිළිතුරු සපයන්න.

(පළමුවැනි ප්‍රශ්නයට පිළිතුරු සැපයීම සඳහා ශ්‍රී ලංකාවේ දළ සිතියමක් සපයා ඇත.)

## A කොටස

(1) ඔබට සපයා ඇති සිතියමේ පහත සඳහන් සියලු ම ස්ථාන ලකුණු කොට නම් කරන්න.

(i) ජම්බුකෝලපට්ටන (ii) මහාතිත්ථ (iii) යාපහුව (iv) පරාක්‍රම සමුද්‍රය
(v) ගෝකණ්ණ (vi) මඩකලපුව (vii) මහනුවර (viii) ගාල්ල
(xi) වළවේ ගඟ (x) නැගෙනහිර පළාත (xi) යාන් ඔය (xii) මල්වාන

**(නිවැරදි ව ලකුණු කිරීමට හා නම් කිරීමට ලකුණු 01 බැගිනි.)**

## B කොටස

(2) අනුරාධපුර යුගයේ ඉතිහාසය හැදෑරීම සඳහා අභිලේඛන මූලාශ්‍ර උපකාරී වන ආකාරය පහත දැක්වෙන ශීර්ෂ යටතේ පරීක්ෂා කරන්න.

(i) වංශකථාවල එන කරුණු තහවුරු කර ගැනීම.
(ii) වංශකථාවල එන සාවද්‍ය තොරතුරු නිවැරදි කර ගැනීම.
(iii) වංශකථාවල සඳහන් නොවන අලුත් තොරතුරු අනාවරණය කර ගැනීම.

**(i) වංශකථාවල එන කරුණු තහවුරු කර ගැනීම.**

- වංශකතාවල එන බොහෝ පාලකයන්ගේ ඓතිහාසිකත්වය හඳුනාගත හැකිවීම (දේවානම්පිය තිස්ස - මිහින්තලේ/ උත්තිය - මිහින්තලේ, පෙරියපුලියන්කුලම/ වළගම්බා - කොරවක්ගල/ දුටුගැමුණු - මිහින්තලේ, සිතුල්පව්ව/ මහසෙන්, සිරිමේඝවණ්ණ - තෝණිගල).
- මහින්දාගමනය පිළිබඳ සනාථ වීම (අම්පාර රජගල සහ මිහින්තලේ ශිලා ලේඛන).
- දසමහා යෝධයන්ගේ ඓතිහාසිකත්වය සනාථ වීම. (නන්දිමිත්‍ර - කොරවගගල හා සිතුල්පව්ව/ ඵුස්සදේව - සිතුල්පව්ව හා වැල්එල්ලුගොඩකන්ද/ වේලුසුමන - සිතුල්පව්ව).
- කතරගම දසබතික රජුන් ගැන තොරතුරු හමුවීම (බෝවත්තේගල හා කොට්ටදමූහෙල ලිපි)
- පාලනයට සම්බන්ධ වූ නිලධාරීන් හඳුනාගත හැකිවීම (අමාත්‍ය - කඳුරුවැව හා රිටිගල/ සේනාපති - සිතුල්පව්ව/ භාණ්ඩාගාරික - කොරවක්ගල/ නගර ගුත්තික - තෝරමයිලෑව ලිපිය).
- තව ද වංශකථාවල සඳහන් දේශපාලන හා පරිපාලන තොරතුරු, ආර්ථික තොරතුරු, සමාජ හා සංස්කෘතික තොරතුරු රාශියක් ද සෙල්ලිපිවලින් තහවුරු වී තිබීම.

**(ii) වංශකථාවල එන සාවද්‍ය තොරතුරු නිවැරදි කර ගැනීම.**

- ➢ මහාවංශයට අනුව ලම්භකර්ණ රාජවංශය වසභ රජුගෙන් ආරම්භවී කුංචනාග රජුගෙන් අවසන් වේ. එහෙත් වෙස්සගිරිය හා තිඹිරිවැව සෙල්ලිපි අනුව මෙම රාජවංශය මහානාම රජු දක්වා පැවති බව පැහැදිලිවීම.
- ➢ කීර්ති ශ්‍රී මේඝවර්ණ රජුගේ රාජ්‍ය කාලය නිවැරදිව හඳුනාගත හැකිවීම (වැම්ගොඩ විහාර ලිපිය).
- ➢ සාහිත්‍ය මූලාශ්‍රවල මෙරට රාජත්වයේ වර්ධනය ඉන්දියානු මූලයකට සම්බන්ධ කර තිබුණද සෙල්ලිපි අනුව එය දේශීය වශයෙන් පරිණාමය වූවක් බව හෙළිවීම (ගමණී, පරුමක, මපුරුමුක, රජ, මහරජ).
- ➢ රාජකීය ඥාතීත්ව ගැන නිවැරදි විස්තර ලබාගත හැකිවීම (මෝලහිටියවෙලේගල, මහරත්මලේ).
- ➢ ආගමික උත්සව (අරියවංස - තෝනිගල)
- ➢ මෙරටට පැමිණි විවිධ ආක්‍රමණිකයන් පිළිබඳ විස්තර හෙළිවීම (බුද්ද පාරින්ද - රුවන්වැලිසෑය ලිපිය/ තිරිතර - කතරගම ලිපිය).

**(iii) වංශකථාවල සඳහන් නොවන අලුත් තොරතුරු අනාවරණය කර ගැනීම.**

- ➢ ලංකාවේ ආර්ථික ඉතිහාසයෙහිලා වැදගත් වන වෙළෙඳාම පිළිබඳ තොරතුරු හෙළිවීම (ගොඩවාය ලිපිය - වරායෙන් ගත් අය බදු පිළිබඳ සඳහන්වීම/ බදුලු ටැම් ලිපිය - වෙළඳපොළක පරිපාලනය පිළිබඳ සඳහන් වීම/ පෙරියපුලියන්කුලම හා තිරියාය ලිපි - වෙළඳ ශ්‍රේණි පිළිබඳ සඳහන් වීම).
- ➢ ලංකාවේ පැවති වෙනත් කර්මාන්ත පිළිබඳව සෙල්ලිපිවල සඳහන්වීම (කෝන්ගල ලිපිය මනිකර/ වේගිරිය හා පහතමුල්ල ලිපි - කුබකර).
- ➢ අධිකරණ කටයුතු පිළිබඳ විස්තරාත්මක තොරතුරු ලැබීම (සිතුල්පව්ව ශිලා ලේඛනය - අධිකරණයට ලද දඩ මුදල් සිතුල්පව්ව විහාරයට පූජා කිරීම/ වේවැල්කැටිය ශිලා ලේඛන - ගමක යුක්තිය පසිඳලීම පිළිබඳ නීතිරීති).
- ➢ පාලකයන්ගේ ආධිපත්‍යය පැතිර තිබූ ප්‍රදේශ පිළිබඳ සාක්ෂි ලැබීම (වසභ රජුගේ බලය ලංකාව පුරාම පැතිර තිබූ බව - වල්ලිපුරම් රන් තහඩු ලිපිය, කාසිමොටෙයි හා තිස්සමහාරාම ලිපි).
- ➢ පාලක සම්බන්ධතා හඳුනාගත හැකිවීම (වසභ රජුට පුතුන් දෙදෙනෙකු සිටි බව හෙළිවීම - උතුරු හබැස්ස ලිපිය හා දූටගෑ තම්මැන්නාව ලිපිය).
- ➢ ඇමති පරම්පරා පහක් පිළිබඳව තොරතුරු ලැබීම (කඳුරුවැව ලිපිය)
- ➢ ප්‍රාදේශීය පාලන ඒකක හඳුනාගත හැකිවීම (යටහලෙන, ලෙනගල, බඹරගල, ඇඹුල්අඹේ, කුසලාන්කන්ද, සිතුල්පව්ව).
- ➢ තිස්ස රජු යොදාගත් 'දේවානම්පිය' නාමය පසුකාලීන රජුන් විරුදනාමයක් ලෙස භාවිත කළ බව පැහැදිලිවීම (උත්තිය රජු - මිහින්තලා ලිපි).

***(ලකුණු 16 යි)***

**(3) 'දේවානම්පිය තිස්ස රාජ්‍ය සමය දේශපාලන සහ ආගමික ක්ෂේත්‍රයන්හි වැදගත් අවධියක් සනිටුහන් කරයි.'**

**(i) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ පියාගේ නම කුමක්ද?**

මුටසිව රජතුමා

**(ලකුණු 01 යි)**

**(ii) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ රාජධානියේ අගනුවර නම් කරන්න.**

අනුරාධපුරය

**(ලකුණු 01 යි)**

**(iii) දේවානම්පිය තිස්ස රජුගේ කාලයට පෙර පැවති ආගමික විශ්වාස පිළිබඳ කෙටි විස්තරයක් ලියන්න.**

- ශිව, ජෛන, පරිබ්‍රාජක, ආජීවක, පාෂාණ්ඩ, තාපස වැනි ශ්‍රමණ සම්ප්‍රදායයන් පැවතීම.
- යක්ෂ වන්දනය, නාග වන්දනය, දේව වන්දනය, වෘක්ෂ වන්දනය, තාරකා වන්දනය, මළවුන් ඇදහීම පැවතීම.
- ස්වභාවික වස්තූන් දේවත්වයෙහිලා සැලකීම (චන්ද්‍ර, සූර්ය, අග්නි, මරුත්, පර්ජන්‍ය, මේඝ, විද්යුත්).
- ඇතැම්විට බුද්ධහම (මහින්දාගමනයට පෙර බුදුන් වහන්සේ තෙවරක් ලංකාවට වැඩම කළ බව වංසකතාවල සඳහන් වේ.).

එහෙත් මෙම ආගම් කිසිවක් රාජ්‍ය ආගමක් ලෙස නොපැවතීම. කුඩා කණ්ඩායම් අතර මෙම ආගමික විශ්වාස ඇදහීම පැවතියේ යයි සිතිය හැක.

**(ලකුණු 03 යි)**

**(iv) දේවානම්පිය තිස්ස රාජ්‍ය සමයෙහිදී දේශපාලන සහ ආගමික අංශවල ඇති වූ වර්ධනයේ වැදගත්කම පිළිබඳ සාකච්ඡා කරන්න.**

දේශපාලන

- මෞර්ය අභිෂේක ක්‍රමය මෙරටට හඳුන්වාදීම හා මෙරට රාජත්වයේ වර්ධනයක් ඇතිවීම.
- මෙරට පාලකයන් විසින් 'දෙවනපිය' යන විරුදය භාවිතයට ගැනීම.
- මෞර්ය පාලන රටාවේ ආභාසය ලැබීම නිසා යම තනතුරු නාම භාවිතය ආරම්භවීම (සේනාපති, පුරෝහිත, දණ්ඩනායක, භාණ්ඩාගාරික)
- බුද්ධහම රාජ්‍ය ආගම බවට පත්වීම.

ආගමික

- මිහිඳු හිමියන් ඇතුළු ධර්මදූතයන් වහන්සේලා වැඩම කිරීමත් සමග භික්ෂු ශාසනය පිහිටුවීම හා ලක්දිව බුද්ධ ශාසනය පිහිටුවීම.
- රාජ්‍ය ආගම බුද්ධහම බවට පත්වීම.
- ධාතූන් වහන්සේ වැඩම කරවීම හා ස්තූප ඉදිකිරීම.
- ශ්‍රී මහා බෝධි ශාඛාව වැඩම කරවීම.
- සංඝමිත්තා තෙරණියගේ වැඩම කිරීම හා භික්ෂුණී ශාසනය පිහිටුවීම.
- භාෂාවේ හා අධ්‍යාපනයේ වර්ධනය.
- කලාව, සාහිත්‍යය හා ගෘහනිර්මාණ ශිල්පයේ වර්ධනය.
- බුද්ධහම පදනම් කර ගත් විවිධ උත්සව පැවැත්වීම.
- බුද්ධහම මුල් කරගත් නව සිරිත් විරිත් හා සම්ප්‍රදායයන් නිර්මාණය වීම.

**(ලකුණු 11 යි)**

**(4) පොළොන්නරු යුගයේ ආර්ථික තත්ත්වය පිළිබඳව පහත දැක්වෙන තේමා යටතේ විචාරාත්මක විග්‍රහයක් කරන්න.**

**(i) වාරි කර්මාන්තය මත පදනම් වූ කෘෂිකර්මාන්තය**

**(ii) අභ්‍යන්තර හා බාහිර වෙළෙඳාම**

**(i) වාරි කර්මාන්තය මත පදනම් වූ කෘෂිකර්මාන්තය**

- පළමුවන විජයබාහු රජතුමා (1070-1110) බුදුගුණ වැව ඉදිකිරීම හා මහවැව්, ඇළමාර්ග ගණනාවක් ප්‍රතිසංස්කරණය කරමින් කෘෂිකර්මාන්තය දියුණු කිරීමට පියවර ගැනීම.

මහාහේළි (මාඑළිය), පත්තපාසාන (නාච්චදූව), කාණවාප (මහකණදරාව), මහාදාරගල්ල (මහගල්කඩවල), මින්නේරි වැව ඒවායින් කීපයකි.

- මින්නේරි වැවට ජලය ගෙන යන ඇළහැර ඇළ (තලවතු ඇළ) ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම.
- පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජතුමාද (1153-1186) වාරි කර්මාන්ත ඉදිකරමින් හා ප්‍රතිසංස්කරණය කරමින් කෘෂි කර්මාන්තය දියුණු කිරීමට පියවර ගැනීම. රජුගේ අරමුණ 'අහසින් වැටෙන එකදු ජල බිඳුවක්වත් ප්‍රයෝජනයට නොගෙන සාගරයට නොයේවා. මැණික්, රන් ආදී වස්තූන් හටගන්නා ආකර බිම් හැර සෙසු තැන්හි කෙත් මොනවට පැවැත්ම' වූ බව.
  - එම රජුගේ පාලන කාලය මෙරට වාරි කර්මාන්ත ඉදිකිරීමේ උච්චතම අවස්ථාවවීම. මහා පරිමාණයේ වාරි කර්මාන්ත තුළින් විශාල බිම් ප්‍රමාණයක වගා කටයුතු සිදු කර තිබීම.
  - දක්ඛිණ දේශයේ පාලකයාව සිටි අවධියේ දැදුරු ඔය හරස් කර කොට්ඨ බද්ධ, සූකර නිජ්ජර, දෝරදත්තික යන අමුණු තුන කරවා, එම ප්‍රදේශයේ වගා කටයුතු සඳහා ජලය ලබාදීම; පංච යෝජන රට්ඨ සංවර්ධනය කිරීම; පණ්ඩාවැව විශාල කිරීම; දක්ඛිණ දේශයේ වැව් 53ක් ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම (මාගල්ලවැව, සිටුවැව, තඹවැව, වසාවැව, ගිරිබාවැව, පටාලවැව).
  - මුළු දිවයිනේම පාලකයා වීමෙන් පසුද වාරි කර්මාන්ත සඳහා අවධානය යොමු කිරීම.
  - පරාක්‍රම සමුද්‍රය ඉදිකිරීම (තෝපා, දුඹුටුළු, එරබුදු යන වැව් ඒකාබද්ධ කොට).
  - පරාක්‍රමතඩාග, මිහිඳුතළා, එකාහවාපි, පරාක්‍රමසාගර යන වැව් ඉදිකරවීම.
  - පරාක්‍රම සමුද්‍රයෙන් වගා භූමි සඳහා ජලය ගෙන යාමට ඇළ මාර්ග 11 ඉදිකරවීම (ගාම්භීර, හේමවතී, නීලවාහිනී, සසලවතී, සරභූ, නර්මදා, යමුනා, සරස්වතී, තම්බපණ්ණි).
  - ඇළ මාර්ග සංවර්ධනය කරවීම (අංගමැඩිල්ල, හත්තොට, කාලිංග, ගෝමතී).
  - වැව් රැසක් ප්‍රතිසංස්කරණය කරවීම (කලා වැව, මින්නේරිය, කවුඩුල්ල, ගිරිතලේ, කන්තලේ, නාච්චදූව, මහකනදරා, පදවිය, යෝධ වැව).
  - වංසකතා දක්වන අන්දමට මේ රජු මහ වැව් 163 ක්, කුඩා වැව් 2376 ක්, අමුණු 165 ක්, ඇළ මාර්ග 3910 ක්, සොරොව් 341 ක් ඉදිකරවා, කැඩිබිඳී ගිය වැව් 1753 ක් පිළිසකර කරවීම.
- නිශ්ශංකමල්ල රජු පරාක්‍රම සමුද්‍රය වැව් බැම්ම පිළිසකර කරවීම.
- කල්‍යාණවතී රැජිණ බතලගොඩ වැව පිළිසකර කරවීම.

[වාරිකර්මාන්තයේ වර්ධනය පැහැදිලි කොට එය කෘෂි ආර්ථිකයේ සංවර්ධනයට බලපෑ බව සාකච්ඡා කොට ඇති පිළිතුරු මෙයින් අපේක්ෂා කරනු ලැබේ.]

**(ii) අභ්‍යන්තර හා බාහිර වෙළෙඳාම**

<u>අභ්‍යන්තර වෙළෙඳාම</u>

- කුළුබඩු, ලුණු, රෙදිපිළි, ආභරණ, සුවඳ විලවුන් ආදිය අභ්‍යන්තර වෙළෙඳපොළවල විකුණූ වෙළෙඳ භාණ්ඩ වීම. නිගම (නියම්ගම්) හෙවත් වෙළෙඳ නගර පැවැතීම.
- පළමුවන විජයබාහු රජුට එරෙහිව කැරැල්ලක් සංවිධානය කරන ලද නිලධාරීන් අතුරෙන් අයෙකු වූයේ සෙට්ඨිනාථ හෙවත් වෙළෙඳ නායක වීම.
- පළමුවන පරාක්‍රමබාහු අභ්‍යන්තර වෙළෙඳ කටයුතු සඳහා 'අන්තරංගධූර' නමින් දෙපාර්තමේන්තුවක් පිහිටුවීම.

- ➢ වෙළෙඳ කණ්ඩායම් ප්‍රධානින් සිටීම (සිටුනා, කඩගෝෂ්ඨියේ ඇත්තවුන්).
- ➢ ගැල්වල බඩු බටවා ගත් වෙළෙඳ කණ්ඩායම් රටේ හැම තැනම වෙළෙඳාම් කටයුතු සිදු කිරීම. තවලම්වලින් භාණ්ඩ හුවමාරුව සිදු කිරීම.
- ➢ හිසින්, කරෙන් බඩු ගෙන තැනින් තැන පා ගමනින් ගොස් වෙළෙඳාමේ යෙදුණු වෙළෙඳුන් සිටීම.
- ➢ කදා වළලු, මුදු ආදී අරුමෝසම් භාණ්ඩ වෙළෙඳුන් සිටි බව වාර්තා වීම.
- ➢ කාසි භාවිත කිරීම (පළමුවන විජයබාහු, පළමුවන පරාක්‍රමබාහු, ලීලාවති රජිණ).

<u>බාහිර වෙළෙඳාම</u>

- ➢ බුරුමය (රාමඤ්ඤ දේශය), ඉන්දියාව, අරාබිය, චීනය යන රටවල් සමග වෙළෙඳ සම්බන්ධතා පැවැතීම. පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ බුරුම ආක්‍රමණය (වෙළෙඳ සම්බන්ධතා පැවති බවට සාක්ෂි/ එම සම්බන්ධතා පළුදුවීම).
- ➢ දකුණු ඉන්දීය වෙළෙඳ ප්‍රජාවන් මෙරට සිට කටයුතු සිදුකිරීම (නානාදේශීන්, වලංජියාර්වරුන්, වීරවලංජියාර්වරුන්, නකරත්තාර්වරුන්) හා ඔවුන්ගේ වෙළෙඳ නගර තිබීම (වාහල්කඩ, පදවිය, පොළොන්නරුව).
- ➢ ලීලාවති රජිණගේ අනුරාධපුර පුලියම්කුලම පුවරු ලිපියට අනුව එකල නානාදේශීන් මෙහි වෙළෙඳාම් කිරීම.
- ➢ පළමුවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ නයිනතිවු දෙමළ ශිලා ලිපිය අනුව ඌරාතොටට වෙළෙඳ නැව් පැමිණි බව තහවුරු වීම.
- ➢ වෙළෙඳ වරායයන් පැවතීම (ඌරාතොට, හම්බන්තොට, කයිට්ස්, වැලිගම, උරුවෙල).
- ➢ අපනයන ද්‍රව්‍ය - මුතු, මැණික්, අලි-ඇතුන්.
- ➢ ආනයන ද්‍රව්‍ය - කපුරු, සඳුන්, විචිත්‍ර වස්ත්‍ර (චීන, කාශ්මීර, බරණැස්), අශ්වයන්.

***(ලකුණු 16 යි)***

**(5) පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම <u>දෙකක</u> ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳව කෙටි සටහන් ලියන්න.**

(i) සීගිරිය

(ii) මහසෙන් රජුගේ කාර්ය සාඵල්‍යය

(iii) යාපහුව රාජධානිය

(iv) කෝට්ටේ යුගයේ අධ්‍යාපනය හා සාහිත්‍යය

*(ලකුණු 08 x 2 =16 යි)*

(i) සීගිරිය

- ➢ මධ්‍යම පළාතේ දඹුල්ල ආසන්නයේ මාතලේ දිස්ත්‍රික්කයේ පිහිටා ඇත.
- ➢ සීගිරිය ආශ්‍රිත ප්‍රදේශය මෙරට ප්‍රාග් ඓතිහාසික යුගයේ සිට ජනාවාසව පැවති බවට සාධක ඇත.
- ➢ බ්‍රාහ්මී ලිපි - අතීතයේ සිටම සීගිරිය අවට ඇති බොහෝ ලෙන්වල බෞද්ධ භික්ෂූන් වහන්සේ වැඩ සිටි බව දක්වයි.
- ➢ මහාවංසය - කාශ්‍යප රජු සීගිරිය ඉදි කළේ මුගලන්ගෙන් ප්‍රහාර එල්ල වෙතැයි බියෙන් බව සඳහන් වේ.
- ➢ සීගිරිය කොටස් හතරකට වෙන් කර හඳුනාගත හැකිය: 1) මාළිගා උද්‍යානය 2) මාලක උද්‍යානය 3) ශිලා උද්‍යානය 4) ජල උද්‍යානය.
- ➢ පර්වතය මුදුණේ ඇති රජ මාළිගාව ක්‍රි.ව. පස්වන සියවසේ නිර්මිත එකකි. රජුගේ හා රාජකීයයන්ගේ වාසස්ථාන, පොකුණ හා මුර කුටි පර්වත මස්තකයේ දක්නට ලැබේ.
- ➢ මෙම උද්‍යානය හරි මැදින් පර්වතයට ළඟා වන මාර්ගය දක්නට ලැබේ. මාර්ගයෙහි දෙපස විවිධ ප්‍රමාණයේ හා විවිධ වර්ගයේ පොකුණු ඉදි කොට ඇත. සීගිරිය වැනි උෂ්ණාධික ප්‍රදේශයක ජලයෙන් සිසිල ලබා ගන්නට මේවා ඉදි කරන ලද බව විශ්වාස කෙරේ. පොකුණු එකිනෙකට සම්බන්ධ කිරීමට ජලනල මාර්ග සකස් කොට ඇත. මේ පොකුණුවලින් ඇතැම් ඒවා ජල ක්‍රීඩා සඳහා තනා ඇති අතර ඇතැම් පොකුණු දියෙහි සිසිල පවනට මුසු කොට උෂ්ණත්වය හීන කිරීමට සැලසුම් කොට ඇත.
- ➢ සීගිරියේ වඩාත් චිත්තාකර්ෂණීය අංගය වන්නේ බිතුසිතුවම්ය. පර්වත බිත්තිවල සිතුවම් බහුලව පැවති බවට සාක්ෂි ඇතත්, දැනට හඳුනාගත හැකි පරිදි ශේෂව ඇත්තේ බටහිර

පැත්තේ ඇති රූප විසි දෙකක් පමණි. මෙම සිතුවම්වලින් නිරූපිත දෑ පිළිබඳ විවිධ මත පවතී:

එච්.සී. පී.බෙල් - පිදුරංගල විහාර වන්දනාවේ යන බිසෝවරුන් බව

ආනන්ද කුමාරස්වාමි - දිව්‍ය අප්සරාවන් බව

මාර්ටින් වික්‍රමසිංහ - දිය කෙළියේ යෙදෙන ළඳුන් බව

නන්දදේව විජේසේකර - ස්වකීය ස්වාමියාගේ අභාවය පිළිබඳ ශෝකවන බිසෝවරුන් බව

සෙනරත් පරණවිතාන - රන්වන් රූපවලින් විජ්ජුලතා හෙවත් විදුලියද නිල්වන් රූපවලින් මේඝලතා හෙවත් වලාකුළු නිරූපණය වන බව

- සීගිරියේ තවත් සුවිශේෂ අංගයක් ලෙස කුරුටු ගී පෙන්වා දිය හැකිය. ක්‍රි. ව. 6 වන සියවසේ සිට ක්‍රි. ව. 13 වන සියවස දක්වා සීගිරිය විනෝදකාමීන්ගේ විනෝද ස්ථානයක් වූ බව සීගිරි කුරුටු ගීවලින් පිළිබිඹු වේ. පරණවිතාන මහතා විසින් සීගිරි කැටපත් පවුරේ ඇති කුරුටු ගී 685 ක් පිටපත් කරනු ලැබ ඇත.
- සීගිරිය යනු මෙරට නගර නිර්මාණය, ගෘහනිර්මාණ ශිල්පය, ජලාපවාහන ක්‍රම, උද්‍යාන සැකසුම් ශිල්පය, භාෂාව, සාහිත්‍යය හා චිත්‍ර ශිල්පය ආදී විවිධ සංස්කෘතික අංග රැසක් එක්තැන් වූ වැදගත් පුරාවිද්‍යාත්මක ස්ථානයකි.

***(ලකුණු 08 යි)***

**(ii) මහසෙන් රජුගේ කාර්ය සාඵල්‍යය**

- මහසෙන් (276-303) අනුරාධපුර රාජධානියේ පාලකයා බවට පත් වූයේ ආගමික වශයෙන් අර්බුද පැවති අවධියකය (මහාවිහාරය හා අභයගිරිය අතර ථෙරවාද හා මහායාන බෞද්ධ දර්ශනය පාදක කොටගත් මත ගැටුම).
- මහසෙන් රජු මහාවිහාර විරෝධී ප්‍රතිපත්තියක් අනුගමනය කිරීම. ඒ සඳහා සංඝමිත්ත භික්ෂුවගේ පෙළඹවීම ප්‍රබල හේතුවක් වීම.
- මෙබඳු පසුබිමක රජුට විරුද්ධව මහජන කැරැල්ලක් ඇතිවීම හා රෝහණ හා මලය දේශයන්හි ජනතාව රජුට එරෙහි වීම.
- මහසෙන් රජු මෙබඳු අර්බුදකාරී වාතාවරණයක වුවද පාලකයෙකු වශයෙන් විශාල කාර්යභාරයක් ඉටුකළ බවට සාධක පැවතීම:

ආර්ථික

- මුල්වරට සුවිසාල වැව් තැනීම ආරම්භ වූයේ මේ කාලයේදීය
- මහසෙන් රජු වැව් 16 ක් හා එක් ඇළක් තැනූ බව මහාවංසයේ සඳහන් වේ.
- මොහු කරවූ වැව් අතර ඉතාම ප්‍රසිද්ධ වූ වැව මින්නේරිය වැවයි. අක්කර 4670ක පමණ විශාලත්වයෙන් යුත් මෙම වැවෙන් අක්කර 4000ක ප්‍රදේශයකට ජලය සැපයේ
- මහසෙන් රජු විසින් කරවන ලද තිස්සවඩ්ඪමානකවාපියද මින්නේරි වැව තරම්ම විශාලය. සෙල්ලිපිවල රත්තිසා වැව නමින් දැක්වෙන මේ වැව, ~~දැනට නටබුන්~~ව ඇති කවුඩුලු වැව බව කොඩ්රිංටන් මහතා විසින් නිවැරදිව හඳුනාගනු ලැබ ඇත. මෙම වැවට ජලය ලැබුණේ කවුඩුලු ඔයෙනි. ඊට අමතරව මින්නේරි වැවේ සිට කපන ලද සැතපුම් හයක් දිග ඇලකින්ද එයට ජලය ලැබී ඇත.
- මහසෙන් රජු හුරුළු වැව, මහකනදරා වැව ආදී වැව්ද කරවා ඇත.
- මහසෙන් රාජ්‍ය සමයේදී සම්පූර්ණ කරන ලද ඇලහැර, මින්නේරි, කවුඩුලු යන ජලසම්පාදන ව්‍යාපාර ලංකාවේ වාරිමාර්ග ඉතිහාසයේ නව යුගයක් උදා කළ බව සැලකේ. මෙම වාරිකර්මාන්ත මගින් ජනතාවට මහත් සෙතක් සැලසුණ හෙයින් මෙම රජු පසුකාලයේ 'හත් රජ්ජුරු බණ්ඩාර' හෙවත් 'මින්නේරි දෙයියෝ' නමින් වන්දනාවට පාත්‍රවිය.

ආගමික

- ලොව විශාලම ගඩොලුමය නිර්මාණය වන ජේතවනය ඉදිකිරීම මෙම රජුගේ කාලයේ සිදු විය.
- මහසෙන් රජු මින්නේරිය, ගෝකණ්ණ, කලන්දක විහාරය ඇතුළු විහාරස්ථාන 10ක්ද මෙහෙණවර දෙකක්ද ඉදි කරවා ඇත.
- රජුගේ අනුදැනුම ඇතිව වෛතුල්‍යවාදී අදහස් ලංකාවේ ව්‍යාප්ත වීම.
- මහසෙන් රජු 'බොහෝ පව්ද පින්ද රැස් කළ' බව මහාවංස කතුවරයා දක්වා ඇත.

**(ලකුණු 08 යි)**

**(iii) යාපනය රාජධානිය**

- පොළොන්නරු රාජධානිය බිඳ වැටීමෙන් පසුව ක්‍රි.ව. ~~1215~~දී පමණ යාපනය ස්වාධීන ප්‍රාදේශීය පාලන ඒකකයක් ලෙස ආරම්භ වීම.
- යාපනය රාජධානිය පිළිබඳව හැදෑරීමට ඇති මූලාශ්‍ර කිහිපයකි: යාල්පාණවෛපවමාලෙයි, කෛලාස මාලෛයි, ශේගරාසශේකරමාලෙ, නිකාය සංග්‍රහය, ඉබ්න් බතුතා හා මාර්කෝ පෝලෝගේ වාර්තා.
- ක්‍රි.ව. 14වන සියවසේදී යාපනය කේන්ද්‍රකොට ගෙන රාජධානියක් ආරම්භ කොට පවත්වා ගෙන ගිය රජ පරපුර ආර්යචක්‍රවර්තී රජ පරපුර නම් වේ. ආර්ය චක්‍රවර්තීන්ගේ මුල් භූමිය පිළිබඳ විවිධ මත පවතී:

රාමේශ්වරම - ශේගරාසශේකරමාලෙ

ඔවුන් චෝළ රජ පෙළපතට අයිති බව - යාල්පාණවෛපවමාලෙ

බ්‍රාහ්මණ කුලයට අයත් පිරිසක් ලෙස සැලකෙන මොවුහු පාණ්ඩ්‍ය රාජධානියේ දකුණේ ප්‍රදේශයක් වූ වෙච්චරුක්කයිනාඩු නම් ප්‍රාදේශීක අධිපතීන්ගේ පවුලකින් පැවත ආ බව

- ආර්යචක්‍රවර්තී පාලකයන් දොළොස් දෙනෙකි. වෙයවීර චිංගෛයාරියාර් එම පෙළපතේ පළමු පාලකයාය.
- 1344දී ලංකාවට පැමිණි ඉබ්න් බතුතා ආර්යචක්‍රවර්තී පාලකයන් 'ලංකාවේ සුල්තාන්' ලෙස හඳුන්වා ඇත. මොවුහු 14 වන සියවස පටන් යාපනය කේන්ද්‍රකොට ගෙන රාජධානිය පිහිට වූ අතර රාජධානියේ අගනුවර නල්ලූර් විය. ඔවුන් බලවත්වීමට පාණ්ඩ්‍ය පාලකයන් සමග පැවති සබඳතා හේතු විය.
- ක්‍රි.ව. 1344 වන විට යාපනය රාජ්‍යයේ සීමා මන්නාරම දක්වා පැතිර තිබිණි.
- ක්‍රි.ව. 1347දී පමණ ආර්යචක්‍රවර්ති පාලකයන් අවස්ථා දෙකකදී දකුණු ප්‍රදේශ වෙත ආක්‍රමණ එල්ල කර බලය තහවුරු කරගෙන අයබදු එකතු කරගත් බව වාර්තා වේ.

මැදවල සෙල්ලිපිය - තෙවැනි වික්‍රමබාහු රාජ්‍ය කාලයේදී ගම්පළ රාජධානියේ ඇතැම් ප්‍රදේශවල සිය ආධිපත්‍යය පැතිරවීමට ආර්යචක්‍රවර්තී පාලකයන් සමත් වූ බව දක්වයි (රාජාවලියේද ඒ බව සඳහන් වේ.).

- මෙකල දකුණු ඉන්දියාවෙන් පැමිණි වෙල්ලාල අධිපතිවරුන් යාපන අර්ධද්වීපයේ පදිංචි ඇත.
- ක්‍රි.ව. 1519දී පරරාජසේකරන් මරා සංකිලි බලයට පත්වීම හා ඔහුගේ පාලන සමය තුළදී පෘතුගීසින් යාපනය ආක්‍රමණය කිරීම (ක්‍රි.ව. 1543දී හා 1560දී)
- 1566දී සංකිලිට බලය අහිමි වීම.
- 1570දී පෘතුගීසි හමුදා විසින් යාපනයේ පාලකයා ලෙස පත්කොට තිබූ පෙරියපුල්ලෙයි ශෙරාශශේකරන් තන්ජෝරයෙන් උදව් ලබාගෙන මන්නාරමේ පෘතුගීසින්ට ප්‍රහාරයක් එල්ල කිරීම
- ක්‍රි.ව. 1591දී පෘතුගීසින් විසින් එල්ල කරන ලද ප්‍රහාරයකින් පසු යාපනය පෘතුගීසින්ගේ ආරක්ෂක ප්‍රදේශයක් බවට පත්වීම.
- ක්‍රි.ව. 1619දී පෘතුගීසීන්ගේ යටතට පත්වවීමත් සමග යාපනය රාජ්‍යය අවසන්වීම.

**(ලකුණු 08 යි)**

ආගමික

- ලොව විශාලම ගඩොලුමය නිර්මාණය වන ජේතවනය ඉදිකිරීම මෙම රජුගේ කාලයේ සිදු විය.
- මහසෙන් රජු මින්නේරිය, ගෝකණ්ණ, කලන්දක විහාරය ඇතුළු විහාරස්ථාන 10ක්ද මෙහෙණවර දෙකක්ද ඉදි කරවා ඇත.
- රජුගේ අනුදැනුම ඇතිව වෛතුල්‍යවාදී අදහස් ලංකාවේ ව්‍යාප්ත වීම.
- මහසෙන් රජු 'බොහෝ පව්ද පින්ද රැස් කළ' බව මහාවංස කතුවරයා දක්වා ඇත.

**(ලකුණු 08 යි)**

**(iii) යාපනය රාජධානිය**

- ➢ පොළොන්නරු රාජධානිය බිඳ වැටීමෙන් පසුව ක්‍රි.ව. ~~1215~~දී පමණ යාපනය ස්වාධීන ප්‍රාදේශීය පාලන ඒකකයක් ලෙස ආරම්භ වීම.
- ➢ යාපනය රාජධානිය පිළිබඳව හැදෑරීමට ඇති මූලාශ්‍ර කිහිපයකි: යාල්පාණවෛපවමාලෙයි, කෛලාස මාලෙයි, ශේගරාසශේකරමාලෛ, නිකාය සංග්‍රහය, ඉබ්න් බතුතා හා මාර්කෝ පෝලෝගේ වාර්තා.
- ➢ ක්‍රි.ව. 14වන සියවසේදී යාපනය කේන්ද්‍රකොට ගෙන රාජධානියක් ආරම්භ කොට පවත්වා ගෙන ගිය රජ පරපුර ආර්යචක්‍රවර්ති රජ පරපුර නම් වේ. ආර්ය චක්‍රවර්තීන්ගේ මුල් භූමිය පිළිබඳ විවිධ මත පවතී:

රාමේශ්වරම - ශේගරාසශේකරමාලෛ

ඔවුන් චෝළ රජ පෙළපතට අයිති බව - යාල්පාණවෛපවමාලෛ

බ්‍රාහ්මණ කුලයට අයත් පිරිසක් ලෙස සැලකෙන මොවුහු පාණ්ඩ්‍ය රාජධානියේ දකුණේ ප්‍රදේශයක් වූ චෙච්චරුක්කයිනාඩු නම් ප්‍රාදේශික අධිපතීන්ගේ පවුලකින් පැවත ආ බව

- ➢ ආර්යචක්‍රවර්තී පාලකයන් දොළොස් දෙනෙකි. චෙයවීර චිංගෛයාරියාර් එම පෙළපතේ පළමු පාලකයාය.
- ➢ 1344දී ලංකාවට පැමිණි ඉබ්න් බතුතා ආර්යචක්‍රවර්ති පාලකයන් 'ලංකාවේ සුල්තාන්' ලෙස හඳුන්වා ඇත. මොවුහු 14 වන සියවස පටන් යාපනය කේන්ද්‍රකොට ගෙන රාජධානිය පිහිට වූ අතර රාජධානියේ අගනුවර නල්ලූර් විය. ඔවුන් බලවත්වීමට පාණ්ඩ්‍ය පාලකයන් සමග පැවති සබඳතා හේතු විය.
- ➢ ක්‍රි.ව. 1344 වන විට යාපනය රාජ්‍යයේ සීමා මන්නාරම දක්වා පැතිර තිබිණි.
- ➢ ක්‍රි.ව. 1347දී පමණ ආර්යචක්‍රවර්ති පාලකයන් අවස්ථා දෙකකදී දකුණු ප්‍රදේශ වෙත ආක්‍රමණ එල්ල කර බලය තහවුරු කරගෙන අයබදු එකතු කරගත් බව වාර්තා වේ.

මැදවල සෙල්ලිපිය - තෙවැනි වික්‍රමබාහු රාජ්‍ය කාලයේදී ගම්පළ රාජධානියේ ඇතැම් ප්‍රදේශවල සිය ආධිපත්‍යය පැතිරවීමට ආර්යචක්‍රවර්තී පාලකයන් සමත් වූ බව දක්වයි (රාජාවලියේද ඒ බව සඳහන් වේ.).

- ➢ මෙකල දකුණු ඉන්දියාවෙන් පැමිණි වෙල්ලාල අධිපතිවරුන් යාපන අර්ධද්වීපයේ පදිංචි ඇත.
- ➢ ක්‍රි.ව. 1519දී පරරාජසේකරන් මරා සංකිලි බලයට පත්වීම හා ඔහුගේ පාලන සමය තුළදී පෘතුගීසින් යාපනය ආක්‍රමණය කිරීම (ක්‍රි.ව. 1543දී හා 1560දී)
- ➢ 1566දී සංකිලිට බලය අහිමි වීම.
- ➢ 1570දී පෘතුගීසි හමුදා විසින් යාපනයේ පාලකයා ලෙස පත්කොට තිබූ පෙරියපුල්ලෙයි ශෙරාශශේකරන් තන්ජෝරයෙන් උදව් ලබාගෙන මන්නාරමේ පෘතුගීසින්ට ප්‍රහාරයක් එල්ල කිරීම
- ➢ ක්‍රි.ව. 1591දී පෘතුගීසින් විසින් එල්ල කරන ලද ප්‍රහාරයකින් පසු යාපනය පෘතුගීසින්ගේ ආරක්ෂක ප්‍රදේශයක් බවට පත්වීම.
- ➢ ක්‍රි.ව. 1619දී පෘතුගීසීන්ගේ යටතට පත්වවීමත් සමග යාපනය රාජ්‍යය අවසන්වීම.

**(ලකුණු 08 යි)**

## (iv) කෝට්ටේ යුගයේ අධ්‍යාපනය හා සාහිත්‍යය

අධ්‍යාපනය

- දේශපාලන ස්ථාවරත්වය, ආර්ථික සමෘධිය මෙන්ම අධ්‍යාපනයට ලැබුණු රාජ්‍ය අනුග්‍රහය කෝට්ටේ යුගයේ අධ්‍යාපනය ඉහළ තත්වයක පැවතීමට හේතු විය.
- අධ්‍යාපනයේ කේන්ද්‍රස්ථානය වූයේ පිරිවෙනයි. වත්තල වනවාසය, කැරගල පද්මාවතී පිරිවෙන, තොටගමුවේ විජයබාහු, වීදාගම ශ්‍රී ඝණානන්ද, දෙවිනුවර ඉරුගල්කුලතිලක සෙනෙවිරත්, එරබත්තොට ධර්මරාජ, උස්සාපිටියේ මහපාය, පැපිලියානේ සුනේත්‍රාදේවි, බෙන්තොට ගලපාත විහාරය ආදී ඉතා උසස් මට්ටමේ පිරිවෙන් ඒ අතර විය. ගිහි පැවිදි දෙපිරිසටම පිරිවෙනෙන් අධ්‍යාපනය ලබා දුන්නේය.
- තොටගමුවේ ශ්‍රී රාහුල හිමි, වීදාගම මෛත්‍රිය හිමි, වෑත්තෑවේ හිමි, ධම්මදින්න විමලකීර්ති හිමි, විල්ගම්මුල හිමි, පැපිලියානේ හිමි වැනි සුප්‍රකට හිමිවරු අධ්‍යාපනය නගා සිටුවීම සඳහා විශාල දායකත්වයක් සැපයූහ.
- සිංහල, සංස්කෘත, ප්‍රාකෘත, දෙමළ වැනි භාෂාද කාව්‍ය, නාට්‍ය, ජ්‍යොතිර්විද්‍යා ආදී ලෞකික ශාස්ත්‍රද මෙම පිරිවෙන්වල ඉගැන්විණ. ප්‍රධානම විෂය වූයේ ත්‍රිපිටක බුද්ධ ධර්මයයි. වෛද්‍යාචාර්යවරුන් හෝ ගුරුවරුන් වීමට අවශ්‍ය අධ්‍යාපනයද මෙම ආයතනයන් ලබා දෙන ලදී.

<u>සාහිත්‍යය</u>

- කෝට්ටේ යුගය මෙරට සාහිත්‍ය ඉතිහාසයේ කැපී පෙනෙන යුගයකි. සයවන පරාක්‍රමබාහු රජුගේ රාජ්‍ය කාලයේ සාහිත්‍යයේ විශාල දියුණුවක් දක්නට ලැබුණි.

සයවන පරාක්‍රමබාහු රජුද සාහිත්‍යකරණයෙහි නියැලුණි (වෛද්‍යචින්තාමණී, භෛසජ්‍යසංග්‍රහය, යෝගරත්නාකරය

- කැරගල පද්මාවතී පිරිවෙනේ වනරතන හිමි, තොටගමුවේ විජයබාහු පිරිවෙනේ ශ්‍රී රාහුල හිමි, රයිගම ශ්‍රී සනානන්ද පිරිවෙනේ මහනෙත්පාමුල මෛත්‍රෙය හිමි ආදී සාහිත්‍යකරණයේ නියැලි භික්ෂූන් වහන්සේ පිළිබඳව සමකාලීන ලේඛනවල තොරතුරු සඳහන් වේ.

තොටගමුවේ ශ්‍රී රාහුල හිමි මේ අතරින් කීර්තිමත් පඬිවරයෙකි - පරෙවි සංදේශය සහ සැළලිහිණි සන්දේශ, කාව්‍යශේඛරය, පඤ්චිකාප්‍රදීපය, පදසාධනටීකාව

ඉරුගල්කුලතිලක හිමි - කෝකිල සන්දේශය

වීදාගම මෛත්‍රෙය හිමි - හංස සන්දේශය

- මෙකල විශිෂ්ට පද්‍ය හා ගද්‍ය සාහිත්‍යයක් විය - ගුත්තිල කාව්‍ය, පරැකුම්බා සිරිත, ලෝවැඩ සඟරාව, බුදුගුණාලංකාරය
- කව්ලකුණුමිණිමල ආදී ශාස්ත්‍රීය ග්‍රන්ථ රචනා විය.
- මෙකල විදේශීය පඬිවරුන් අධ්‍යාපන ආයතනවලට සම්බන්ධව සිටි බව වාර්තා වේ - භාරතීය පඬිවරුන් වූ ශ්‍රී රාමචන්ද්‍ර කවිභාරතී (භක්තිශතකය, වෘත්තමාලාඛ්‍යාව).
- සත්වන බුවනෙකබාහු රජ සමයේ කෙටි කාලයක් ගතවන තුරුත් පැවති මෙම සාහිත්‍ය ප්‍රබෝධය පසුව දේශපාලන අස්ථාවර බව හා විදේශ ආක්‍රමණ නිසා යටපත් විය.

**(ලකුණු 08 යි)**

**(6) (i) උඩරට රාජධානිය යටත් කර ගැනීම සඳහා පෘතුගීසීන් විසින් දරන ලද ප්‍රයත්න පැහැදිලි කරන්න.**

**(ii) එම ප්‍රයත්න අසාර්ථක වීමට තුඩුදුන් සාධක පරීක්ෂා කරන්න.**

**(i) උඩරට රාජධානිය යටත් කර ගැනීම සඳහා පෘතුගීසීන් විසින් දරන ලද ප්‍රයත්න පැහැදිලි කරන්න.**

පෘතුගීසීන් ලංකාවට පැමිණියේ මූලික වශයෙන් තම ආර්ථික හා ආගමික අරමුණු ඉටුකර ගැනීමට වුවත්, දිවයිනේ පැවැති දේශපාලන වියවුල් සහගත තත්ත්වය හේතුකොට ගෙන ඔවුහු ලංකාව තුළ සිය දේශපාලන ආධිපත්‍යය පිහිටුවීමට ක්‍රියා කළහ.

- රටතුළ පැවති දේශපාලන බල අරගලයේම අතුරු ඵලයක් ලෙස, උඩරට රාජධානිය හා පෘතුගීසීන් අතර සබඳතා, උඩරට ජයවීර නම් පාලකයාගේ පාලන සමයේදී ආරම්භ වීම.
- පෘතුගීසීන් උඩරට ආක්‍රමණ කිරීමට තුඩුදුන් ප්‍රධාන සාධක දේශපාලන ස්වරූපයක් ගෙන ඇතः

ගැති රජ්‍යයක් බවට පත් කර ගැනීම, කෝට්ටේ අත්පත් කරගැනීමෙන් පසුව මුළු දිවයිනම යටත් කර ගැනීමට තිබූ අවශ්‍යතාව, රට මැද ස්වාධීන රාජ්‍යයක් තිබීම තර්ජනයක් වීම, උඩරට ලන්දේසින් සමග සම්බන්ධතා ගොඩනැගීමට උත්සාහ දැරීම, වෙරළබඩ වැසියන් උඩරට රජු තම පාලකයා වශයෙන් සැලකීම හා රජු පෘතුගීසි පාලන ප්‍රදේශයේ ස්වදේශික කැරැලිකරුවන්ට සහය දීම.

- ක්‍රි.ව. 1550දී පෘතුගීසීන් උඩරටට අසාර්ථක ආක්‍රමණයක් එල්ල කිරීම.
- පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජුගේ පාලන සමයේදී හා ඉන් පසු පෘතුගීසි සිව්වරක් උඩරට ආක්‍රමණය කිරීමः

1) 1594 දන්තුරේ සටන

මෙකල උඩරට පාලකයා වූයේ I වන විමලධර්මසූරිය රජුය. පෘතුගීසි කපිතාන් ජෙනරාල්වරයා වූයේ පේරෝ ලෝපේස් ද සූසාය. පෘතුගීසි හමුදාව පසුබසින අවස්ථාවේදී එම හමුදාව දන්තුරේදී විමලධර්මසූරිය රජුගේ ප්‍රතිප්‍රහාරයට ලක් වූ අතර කපිතාන් ජනරාල් සූසා ඇතුළු පෘතුගීසි හමුදාව සමූල ඝාතනය කරනු ලැබීය. මෙය පෘතුගීසීන් පෙරදිගදී ලැබූ දරුණුතම පරාජයකි.

2) 1603 බලන සටන

1603 ජනවාරි මස ආක්‍රමණය සිදු විය. පෘතුගීසි කපිතාන් ජනරාල් දොන් ජෙරනිමෝ ද අසවේදු, සීමන් පිඤ්ඤෙයිරෝ හා සමරකෝන් මුදලි ආක්‍රමණය මෙහෙයවූහ. පෘතුගීසීන් සමඟ සිටි පහතරට සිංහල සේනාව උඩරට රජුට එකතුවී පෘතුගීසීන්ට ප්‍රතිප්‍රහාර එල්ල කිරීම හේතුවෙන් බලන කොටුව අතහැර යාමට පෘතුගීසීන්ට සිදු විය.

3) 1630 රන්දෙණිවල සටන

මෙකල උඩරට පාලකයා වූයේ සෙනරත් රජුය. කොන්ස්තන්තීනු ද සා ආක්‍රමණය මෙහෙයවූ පෘතුගීසි කපිතාන් ජනරාල්වරයා විය. සිංහල ප්‍රධානීන් කිහිප දෙනෙක් ඔවුන් යටතේ සිටි ලස්කිරිඤ්ඤ භටයින් සමඟ උඩරට රජුට එකතු වීමත් අධික වර්ෂාවත් හේතුවෙන් පෘතුගීසි යුධ ශක්තිය හීන විය. පෘතුගීසි හමුදාව රන්දෙනිවලදී වට කොට දින දෙකක් තිස්සේ කරන ලද සටනින් මහා අස්තාන කුමරු ප්‍රධාන උඩරට හමුදාව ජයග්‍රහණය ලැබීය. කොන්ස්තන්තීනු ද සාද මරණයට පත් විය.

4) 1638 ගන්නොරුව සටන

මෙකල උඩරට පාලකයා වූයේ දෙවන රාජසිංහ රජුය. පෘතුගීසි කපිතාන් ජනරාල්වරයා වූයේ දියෝගු ද මෙලෝ ද කස්ත්‍රෝය. ආක්‍රමණය 1638 මාර්තු මාසයේදී සිදු විය. සෙංකඩගල නගරය අතහැර ගන්නොරුවෙහි රැකවල්ලා සිටි දෙවන රාජසිංහ රජු ප්‍රමුඛ සිංහල හමුදාව විසින් පෘතුගීසි හමුදාව වටලා සමූල ඝාතනය කරනු ලැබීය.

**(ii) එම ප්‍රයත්න අසාර්ථක වීමට තුඩුදුන් සාධක පරීක්ෂා කරන්න.**

- උඩරට රාජ්‍යයේ ස්වභාවික භූගෝලීය පිහිටීම (ගිරිදුර්ග, වනදුර්ග, ජලදුර්ග).
- උඩරැටියන් ගරිල්ලා සටන් ක්‍රම අනුගමනය කිරීම.
- පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජුට හා ඔහුගෙන් පසු බලයට පත් උඩරට පාලකයන් රාජධානිය තුළ ස්ථාවර බලයක් ගොඩනගා ගෙන තිබීම.

- ඔවුන්ට උඩරට පමණක් නොව පහතරට සිංහල ජනතාවගේ පක්ෂපාතීත්වය හිමිවීම.
- පෘතුගීසීන් තම යුධ කටයුතුවල යොදාගත් ලස්කිරිඤ්ඤා හමුදා තීරණාත්මක අවස්ථාවලදී පෘතුගීසි හමුදාවලින් මිදී උඩරට රජුට පක්ෂපාතීවීම.
- උඩරට රජවරුන් දක්ෂතාව හා උපක්‍රමශීලී බව (පළමුවන විමලධර්මසූරිය රජු, දෙවන රාජසිංහ රජු).

**(ලකුණු 16 යි)**

**(7) 'කෝල්බෲක්-කැමරන් ප්‍රතිසංස්කරණ ශ්‍රී ලංකාවේ ආණ්ඩුක්‍රම, පරිපාලන සහ ආර්ථික යන අංශවල දිගුකාලීන වෙනස්කම් රැසක් ඇති කළේය.'**

**(i) කෝල්බෲක් ශ්‍රී ලංකාවට පැමිණෙන විට මෙහි සිටි බ්‍රිතාන්‍ය ආණ්ඩුකාරවරයා නම් කරන්න.**

එඩ්වඩ් බාන්ස්

**(ලකුණු 01යි)**

**(ii) එකල පැවැති අධිකරණ ක්‍රමය පිළිබඳ ව කරුණු සොයා බැලූ කොමසාරිස්වරයා නම් කරන්න.**

චාල්ස් හේ කැමරන්

**(ලකුණු 01යි)**

**(iii) කෝල්බෲක්-කැමරන් ප්‍රතිසංස්කරණ කොමිසම පත් කිරීම සඳහා තුඩුදුන් හේතු සැකෙවින් ගෙන හැර දක්වන්න.**

- එඩ්වඩ් බාන්ස් ආණ්ඩුකාරවරයාගේ කාලයේදී කෝපි වගාව සඳහා බ්‍රිතාන්‍ය ව්‍යාපාරිකයන් පිරිසක් පැමිණීම. මෙම පිරිස ලංකාවේ පැවති අක්‍රමවත් පාලනය පිළිබඳවත් ඉංග්‍රීසි නිලධාරීන්ගේ අධික වියදම් පිළිබඳවත් වරින්වර බ්‍රිතාන්‍ය පාර්ලිමේන්තුවට දන්වා යැවීම.
- ඉංග්‍රීසි ආණ්ඩුව, ලංකාවේදී අයකරගත් බදුවලින් රජයේ වියදම් පියවා ගැනීමට අපොහොසත් වූ නිසා වාර්ෂිකව රන් පවුම් විශාල ප්‍රමාණයක් බ්‍රිතාන්‍ය භාණ්ඩාගාරයෙන් ලංකාවට ගෙන්වා ගැනීම (යටත්විජිතය බ්‍රිතාන්‍ය රජයට බරක් වීම). මෙය බ්‍රිතාන්‍ය පාර්ලිමේන්තුව තුළදී විවේචනයට ලක්වීම.
- මෙ පසුබිම තුළ ලංකාවේ පරිපාලනය, ආදායම්-වියදම්, රාජ්‍ය පාලන ආයතන, අධිකරණ ක්ෂේත්‍රය යන අංශ පිළිබඳ පරීක්ෂා කොට වාර්තා සකස් කිරීමට හා ලංකාවෙන් ලැබෙන ආදායමට ගැළපෙන පරිපාලන රටාවක් යෝජනා කොට බ්‍රිතාන්‍ය රජයට ඉදිරිපත් කිරීමට මෙම කොමිසම පත් කර එවිණි.

**(ලකුණු 04යි)**

**(iv) කෝල්බෲක්-කැමරන් ප්‍රතිසංස්කරණ ක්‍රියාත්මක කිරීමේ ප්‍රතිඵලයක් ලෙස ආණ්ඩුක්‍රම, පරිපාලන සහ ආර්ථික යන අංශවල සිදුවී ඇති වෙනස්කම් විචාරාත්මකව පරීක්ෂා කරන්න.**

<u>ආණ්ඩුක්‍රමය</u>

- මේ දක්වා වෙන් වෙන්ව පාලනය වූ මුහුදුබඩ ප්‍රදේශ හා කන්ද උඩරට ප්‍රදේශ එකම පරිපාලනයක් යටතට ගෙන ඒම (ඒකීය පාලන ක්‍රමයක් ඇති කිරීම).
- ආණ්ඩුකාරවරයාගේ බලතල අඩු කිරීම.
- ආණ්ඩුකාරවරයාගේ පාලනයට සහායවීම සඳහා ව්‍යවස්ථාදායක හා විධායක වශයෙන් සභා දෙකක් පිහිටුවීම. ව්‍යවස්ථාදායක සභාව (නිලලත් 09 නිල නොලත් 06 වශයෙන් නියෝජිතයන් පති කිරීම හා එය උපදේශක සභාවක් සේ කටයුතු කිරීම). අනාගත පාර්ලිමේන්තු ක්‍රමයේ මුල් බීජය රෝපණය වූයේ මෙම ප්‍රතිසංස්කරණ මගින්වීම.

<u>පරිපාලනය</u>

- මුළු දිවයිනම තනි පරිපාලන ඒකකයක් බවට පත් කොට ප්‍රධාන පළාත් පහකට (5) බෙදීම සහ ඒවා භාරව ඒජන්තවරුන් පත්කිරීම - දිස්ත්‍රික්කවලට උපඒජන්තවරුන් පත්කිරීම.

සිවිල් සේවා ක්ෂේත්‍රයේ සිදුකරන ලද ප්‍රතිසංස්කරණ කැපී පෙනීම.

ඇතැම් නිලතල අවලංගු කිරීම හා ඇතැම් ඒවා ඒකාබද්ධ කිරීම.

සිවිල් සේවකයන්ගේ වැටුප් අඩු කොට විශ්‍රාම වැටුප් අවලංගු කිරීම

සිවිල් සේවකයන්ට පුද්ගලික ව්‍යාපාරවල යෙදීමට තිබූ තහනම ඉවත් කිරීම.

මෙබඳු පසුබිමක සිවිල් නිලධාරීන් වතු වගා කටයුතුවලට සම්බන්ධවීම, මහජනතාව හා නිලධාරීන් අතර දුරස්ථභාවයක් ඇතිවීම. ඒ සමගම මොවුන් සිය නිල බලය වතු වගාවේ අභිවෘද්ධිය සඳහා යොදා ගෙන අණපනත් ආදිය ගෙන ඒමට කටයුතු කිරීම හේතු කොට ගෙන ස්වදේශිකයන් පීඩාවට පත්වීම.

- රජයේ ඇතැම් දෙපාර්තමේන්තු වසා දැමීම හා ඇතැම් දෙපාර්තමේන්තු ඒකාබද්ධව කර එක් නිලධාරියෙකු යටතට පැවරීම.
- ශ්‍රී ලාංකිකයන්ට පරිපාලන සේවයට පිවිසීමට ඉඩකඩ ලබාදීම සඳහා අවශ්‍ය අධ්‍යාපන පුද්ගලුකම් ලබාදීමේ අරමුණ ඇතිව ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය පුළුල් කිරීම.

ආර්ථික

- මෙතෙක් කල් ක්‍රියාත්මක වූ රාජ්‍ය ඒකාධිකාරය (ලුණු, මුතු, අරක්කු, දුම්කොළ, කුරුඳු) අවලංගු කොට, පුද්ගලික ව්‍යවසායට හා නිදහස් වෙළඳාමට අවසර ලබාදීම.
- වතු වැවිලි අංශයේ අභිවෘද්ධියට හේතුවන යෝජනා ඉදිරිපත් කිරීම:

විදේශීය ව්‍යවසායකයන් ලංකාවට ගෙන්වා ගැනීම සඳහා ආනයන-අපනයන තීරු බදු ලිහිල් කිරීම.

විදේශිකයින්ට ලංකාවේ ඉඩම් මිලදී ගැනීමේදී පැවති නීතිමය බාධක ඉවත් කිරීම.

වැවිලිකරුවන්ට අඩු මිලට ඉඩම් ලබාදීම සඳහා වැඩ වැඩපිළිවෙලක් ඇති කිරීම.

- ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වූ සාම්ප්‍රදායික අනිවාර්ය සේවා රාජකාරී ක්‍රමය අවලංගු කිරීම තුළින් පාරම්පරික වැව්-අමුණු නඩත්තුව ක්‍රියාත්මක නොවීමෙන් දේශීය කෘෂිකර්මාන්තය අඩාල වීම.

(ලකුණු 10යි)

(8) 19 වන සියවසේ දෙවන භාගයේදී ඇතිවූ ආගමික පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරය පිළිබඳව පහත දැක්වෙන තේමා යටතේ සාකච්ඡා කරන්න.

(i) මෙම ව්‍යාපාරය පැන නැගීමට තුඩුදුන් පසුබිම

(ii) ආගමික පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරයෙහි ප්‍රධාන ක්‍රියාකාරකම්.

(i) මෙම ව්‍යාපාරය පැන නැගීමට තුඩුදුන් පසුබිම

- බ්‍රිතාන්‍ය පාලන සමයේ මුල් අවධියේ මිෂනාරි සමාගම් කිහිපයක් ලංකාවේ ආගම් ප්‍රචාරයට පැමිණීම:
  - ලන්ඩන් මිෂනාරි සමාගම (ක්‍රි. ව. 1804- 1805)
  - බැප්ටිස් මිෂනාරි සමාගම (ක්‍රි. ව. 1812)
  - වෙස්ලියන් මිෂනාරි සමාගම (ක්‍රි. ව. 1814- 1815)
  - ඇමෙරිකානු මිෂනාරි සමාගම (ක්‍රි. ව. 1816)
  - චර්ච් මිෂනාරි සමාගම (ක්‍රි. ව. 1818)
- 1815දී උඩරට රාජධානිය යටත් කර ගැනීමෙන් පසු රොබට් බ්‍රවුන්රිග් ආණ්ඩුකාරවරයා විසින් මිෂනාරි සමාගම්වලට දිවයිනේ ඕනෑම තැනක පාසැල් ආරම්භ කිරීමට අවසර දීම. ඉංග්‍රීසි මාධ්‍යයෙන් ඉගැන් වූ මෙම පාසල් තුළින් ආගම් ව්‍යාප්තියට පිටුබලයක් ලැබුණු අතර ඒවායේ අධ්‍යාපනය ලැබූ ස්වදේශිකයන්ට වැඩි රැකියා අවස්ථා හිමිවීම.
- කිතු දහම ව්‍යාප්ත කිරීමට මිෂනාරීන් විවිධ ක්‍රියාමාර්ග ගැනීම.
  - රාජ්‍ය අනුග්‍රහය ලබා ගැනීම.
  - මිෂනාරි සමාගම් තරගකාරී ලෙස කටයුතු කිරීම.
  - සමාජ සේවා කටයුතුවල නියැලීම.

- පොත්පත් ප්‍රකාශයට පත් කිරීම.
- යුරෝපීය පූජකවරුන් සිංහල හා දෙමළ භාෂා ඉගෙන ගෙන ඉංග්‍රීසි භාෂාවෙන් ලියා තිබූ තම ආගමික පොත්පත් සිංහල හා දෙමළ භාෂාවට පරිවර්තනය කිරීම.
- සිංහල හා දෙමළ භාෂාවලින් අධ්‍යාපනය ලබාදෙමින් ගම්බද පාසල් ආරම්භ කොට ව්‍යාප්ත කිරීම.
- අසරණයන්ට පිහිටවීම, රෝගීන්ට සාත්තු සප්පායම් කිරීම වැනි සමාජ සේවා කටයුතු ආරම්භ කිරීම.

➢ මෙබඳු පසුබිමක 19වන සියවස අග වනවිට දේශීය සංස්කෘතියට, භාෂාවට, ආගමට රජයෙන් අඩු පිළිගැනීමක් හිමිවීම.

➢ එමෙන්ම පූජකවරුන් ස්වදේශික ආගම් හා සංස්කෘතිය නිර්දය විවේචනයට ලක් කිරීම.

**(ලකුණු 08 යි)**

→ [illegible]

**(ii) ආගමික පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරයෙහි ප්‍රධාන ක්‍රියාකාරකම්.**

➢ තම අයිතිවාසිකම් ලබා ගැනීමට පෙළගැසීමේ කාලය එළැඹ ඇති බව වටහා ගත් බෞද්ධ, හින්දු, ඉස්ලාම් ආදී ආගමික නායකයෝ ඒ සඳහා ක්‍රියාත්මක වීම.

➢ ඔවුන් දියත් කළ ව්‍යාපාර නිසා ආගමික ප්‍රබෝධයක් ඇති විය. එමගින් 19 වැනි සියවසේ දෙවන භාගයේදී ආගමික පුනර්ජීවනයට මග පෑදීම.

➢ ක්‍රිස්තියානි මිෂනාරීවරුන්ගේ ආගම් ප්‍රචාරණ කටයුතුවලින් හා බ්‍රිතාන්‍ය ආණ්ඩුවේ ප්‍රතිපත්තිවලින් බෞද්ධ, හින්දු, ඉස්ලාම් ආගම්වලට එල්ල වූ අභියෝගවලට ප්‍රතික්‍රියාවක් ලෙස මෙම පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරය ආරම්භ වීම.

➢ ජාතික අභිමානය හා ජාතික සවිඥානකත්වය වර්ධනයවීම හා ජාතික අනන්‍යතාව ගොඩනැගීමද මෙම පුනර්ජීවනයේ ඵලයක් වීම.

➢ <u>බෞද්ධ පුනර්ජීවන ව්‍යාපාරය</u>

- විවිධ ක්‍රියාමාර්ග ගැනීම:
  - ✓ පිරිවෙන් පිහිටුවීම
  - ✓ වාදවිවාද පැවැත්වීම
  - ✓ නාට්‍ය රඟ දැක්වීම
  - ✓ ගද්‍ය පද්‍ය රචනා කිරීම
  - ✓ පුවත්පත් පළ කිරීම
  - ✓ බෞද්ධ ඉංග්‍රීසි පාසල් ආරම්භ කිරීම
- ගොගර්ලි වැනි පූජකයන් බෞද්ධාගම විවේචනය කිරීම හා බෞද්ධ නායකයන් ඊට ප්‍රතිචාර දැක්වීමට ඉදිරිපත්වීම. මීට ප්‍රතිචාරයක් ලෙස මිගෙට්ටුවත්තේ ගුණානන්ද හිමි සහභාගිවූ පානදුරාවාදය කැපී පෙනීම.
- එම වාදයට ඇමෙරිකාව තුළ ලැබුණු ප්‍රසිද්ධිය හේතුකොට ගෙන පරමවිඥානාර්ථවාදීන්ගේ අවධානය ලංකාව කෙරෙහි යොමුවීම.

  උදා: ඕල්කට්තුමා හා බ්ලැවැත්ස්කි මැතිණිය මෙරටට පැමිණීම.

- මෙරට පරමවිඥානාර්ථ සංගමය පිහිටුවීම හා බෞද්ධ අධ්‍යාපනයේ අභිවෘද්ධිය සඳහා එම සංගමය ඉදිරිපත් වීම (ආනන්ද, මියුසියස්, ධර්මරාජ, නාලන්ද, ගාල්ල මහින්ද ආදී පාසල් පිහිටුවීම).
- පිරිවෙන් අධ්‍යාපනයේ පුනර්ජීවනයක් ඇති වීම.

  1873 මාලිගාකන්ද විද්‍යෝදය පිරිවෙන
  1875 පැලියගොඩ විද්‍යාලංකාර පිරිවෙන

  මේවා ප්‍රාචීන උගතුන් බිහි කරන මධ්‍යස්ථාන බවට පත්වීම.

- බෞද්ධයන් වෙනුවෙන් යම් යම් අයිතිවාසිකම් දිනාගැනීම.

  බෞද්ධ කොඩිය
  වෙසක් නිවාඩු දිනය

- නව වෙහෙරවිහාර ඉදිවීම හා ථූපාරාමය, රුවන්වැලිසෑය වැනි ඓතිහාසික බෞද්ධ ස්මාරක ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම.

අනගාරික ධර්මපාලතුමා - මහාබෝධි සංගමය
වලිසිංහ හරිස්චන්ද්‍ර - අනුරාධපුරය, පොළොන්නරුව වැනි ස්ථාන ආරක්ෂා කිරීමට කටයුතු කිරීම

➢ <u>හින්දු පුනර්ජීවනය</u>
- ආරුමුග නාවලර්තුමා පුරෝගාමී වීම.
- ඔහු 1872දී ශෛව ප්‍රගාශ විද්‍යාශාලෙ නම් පාසල පිහිටුවා හින්දු දරුවන්ට ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය ලබා දීමට කටයුතු කිරීම.
- දෙමළ භාෂා සාහිත්‍යය හා සංස්කෘත භාෂා අධ්‍යයනය දිරිගැන්වීමට එතුමා පෙරමුණ ගැනීම.
- වන්නර්පොන්නෙයිහි මුද්‍රණාලයක් ආරම්භ කොට හින්දු ආගමික පුනර්ජීවනයට අදාළ පොත්පත් හා ලිපි ප්‍රකාශයට පත් කිරීම.

උදා: ශෛවාගමට අදාළ පැරණි පොතපත සංස්කරණය කිරීම හා නව ග්‍රන්ථ රචනා කිරීම.
- බයිබලයේ කොටස් දෙමළ බසට පරිවර්තනය කිරීමට සහායවීම.
- නාවලර්තුමා සංස්කෘත හා ඉංග්‍රීසි ආදී භාෂාවල ලද ප්‍රවීණත්වය පුනර්ජීවන කටයුතු සඳහා මැදිහත්වීමට යොදා ගැනීම.
- ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය නංවාලීමට පියවර ගැනීම.
- 1872 ශෛවංගල විද්‍යාලය (පසුව යාපනය හින්දු විද්‍යාලය) පිහිටුවීම.
- නොයෙකුත් සංවිධාන පිහිටුවීම- සභිව ප්‍රගාස සබෙයි, ශෛව පරිපාලන සබෙයි.

➢ <u>ඉස්ලාම් පුනර්ජීවනය</u>
- සිද්දි ලෙබ්බේතුමා මූලිකත්වය ගැනීම.
- මුස්ලිම් ජාතිකයන් අතර ඉංග්‍රීසි අධ්‍යාපනය නංවාලීමට පියවර ගැනීම.
- 1882 මුස්ලිම් අධ්‍යාපන සංගමය පිහිටුවීම.
- 'මුස්ලිම් නෙයිසන්' නම් දෙමළ මාධ්‍ය පුවත්පත් ආරම්භ කිරීම.
- 1884 කොළඹ සහිරා විද්‍යාලය හා 1893 මහනුවර මුස්ලිම් බාලිකා විද්‍යාලය පිහිටුවා ඉස්ලාම් අධ්‍යාපනය නගා සිටුවීම.
- ඔරාබි පාෂාගෙන් මෙම පුනර්ජීවන කටයුතු සඳහා විශාල අනුබලයක් ලැබීම.
- ඉංග්‍රීසි හා අරාබි භාෂාව උගැන්මට මුස්ලිම්වරුන් දිරිගැන්වීම.
- 'මද්රාසා' නම් මුස්ලිම් ආගමික පාසල් ප්‍රතිසංවිධානය කිරීම.
- සිද්දි ලෙබ්බේට පසුව ටී. බී. ජයා මුස්ලිම් ජනතාවගේ අධ්‍යාපන ප්‍රබෝධයක් ඇති කිරීමට කටයුතු කිරීම.

*(ලකුණු 08යි)*

(9) පහත සඳහන් මාතෘකා අතුරෙන් ඕනෑම <u>දෙකක</u> ඓතිහාසික වැදගත්කම පිළිබඳ කෙටි සටහන් ලියන්න.

**(i) ලන්දේසි ආර්ථික ප්‍රතිපත්තිය**

**(ii) 1818 බ්‍රිතාන්‍ය විරෝධී අරගලය**

**(iii) සිරිමා ආර්.ඩී. බණ්ඩාරනායක**

**(iv) 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ මූලිකාංග**

**(ලකුණු *08 x 02 = 16*)**

**(i) ලන්දේසි ආර්ථික ප්‍රතිපත්තිය**

➢ ලන්දේසීන් මෙරට ක්‍රියාත්මක කරන ලද ආර්ථික ප්‍රතිපත්තියේ ප්‍රධාන අරමුණු දෙකක් විය:
- යුරෝපය තුළ ඒ වන විට වෙළෙඳ වටිනාකමක් තිබූ ද්‍රව්‍ය මෙරටින් ලබා ගැනීම.
- ශ්‍රී ලංකාවේ වරායන් ආශ්‍රිතව පැවති වෙළෙඳාමේ ඒකාධිකාරය පවත්වා ගෙන යාම.

- ආර්ථික කටයුතු සහ ලන්දේසි පෙරදිග ඉන්දීය වෙළඳ සමාගම විසින් මෙහෙයවනු ලැබීය.
- මෙරට වෙරළබඩ ප්‍රදේශවල පාරම්පරිකව පැවති ඉඩම් භුක්ති ක්‍රමය, කුල ක්‍රමය, අනිවාර්ය සේවා රාජකාරි ක්‍රමය, දේශීය බදු ක්‍රමය (මරාල බද්ද, පොල් ගස් බද්ද) ආදිය භාවිතයට ගනිමින් ආර්ථික කටයුතු පවත්වා ගෙන යාම.
- ඇතැම් ද්‍රව්‍ය සම්බන්ධයෙන් වෙළෙඳ ඒකාධිකාරයක් පවත්වා ගෙන යෑම (කුරුඳු, අලිඇතුන්, මුතු, මැණික්).
- ප්‍රධාන ආදායම් මාර්ගයක් ලෙස පුවක් වෙළෙඳාමට මුල් තැනක් දීම.
- උඩරට රාජධානිය සමග අභ්‍යන්තර වෙළෙඳාමක් පවත්වා ගෙන යාම (ලුණු, කරවල උඩරටට ලබාදීම හා ගම්මිරිස්, බුලත්, කරාබුනැටි, කුරුඳු, මී ඉටි, මීපැණි උඩරටින් ලබා ගැනීම).
- ආනයන-අපනයන වෙළෙඳාම පවත්වා ගෙන යාම හා අන්තර්-ආසියාතික වෙළෙඳාමට සම්බන්ධ වීම.
- සහල් ආනයනය සඳහා යන වියදම් අඩු කර ගැනීමේ අරමුණින් වී වගාව දියුණු කිරීමට කටයුතු කිරීම (මුතුරාජවෙල අස්වැද්දීම හා කිරම, ඌරුබොක්ක ප්‍රදේශවල වැව් ප්‍රතිසංස්කරණය කිරීම).
- බෝග වගා කිරීම (කුරුඳු, කපු, ඉන්ඩිගෝ).
- ප්‍රවාහන කටයුතු සඳහා ඇළ මාර්ග ඉදි කිරීම (හැමිල්ටන් ඇළ, බොල්ගොඩ ඇළ).

**(ලකුණු 08යි)**

**(ii) 1818 බ්‍රිතාන්‍ය විරෝධී අරගලය**

- 1817 වර්ෂයේ සැප්තැම්බර් මස සිට එක 1818 ඔක්තෝම්බර් මාසය පමණ දක්වා උඩරට ප්‍රදේශවලට පැවැති ඉංග්‍රීසි ආණ්ඩුව විරෝධී ආයුධ සන්නද්ධ නැගී සිටීම 'බ්‍රිතාන්‍ය විරෝධී අරගලය' ලෙස හැඳින්විය හැකිය.
- මෙම අරගලයට උඩරටියන් පෙළඹ වූ හේතු රැසක් තිබිණි.
  - දේශීය රාජත්වය අහිමි කිරීම තුළ ඇති වූ පසුතැවිල්ල.
  - බුද්ධාගම හා සංස්කෘතියේ ආරක්ෂාව පිළිබඳ ගැටලු මතුවීම.
  - 1815 ගිවිසුමෙන් පොරොන්දු වූ පරිදි අනුව රදළයන්ගේ බලතල, වරප්‍රසාද සුරක්ෂිත නොකිරීම.
  - දේශීය භාෂාව, සිරිත් විරිත් පිළිබඳ දැනීමක් නැති ඉංග්‍රීසීන් විසින් පාලන හා අධිකරණ කටයුතු ගෙන යාම නිසා උඩරට පරිපාලනයේ ව්‍යාකූල බවක් ඇතිවීම.
- අරගලයට ආසන්නම සිද්ධිය

සිංහල බෞද්ධයින් බහුතරයක් ජීවත් වූ වෙල්ලස්ස ප්‍රදේශයට මඩිගේ මුහන්දිරම් තනතුරට හජ්ජි මරික්කාර් නම් මුස්ලිම් ජාතිකයකු පත්කිරීම.

- අරගලයේ නායකයින්

මොණරවිල කැප්පෙටිපොළ, ඇල්ලෙපොළ, මඩුගල්ලේ, පිළිමතලව්වේ (කනිෂ්ඨ), කිවුලේගෙදර මොහොට්ටාල, බුටෑවේ රටේරාළ, කොහුකුඹුරේ රටේරාළ, දිඹුලාන දිසාව, දඹවින්න දිසාව.

- අරගලය ව්‍යාප්ත වූ ප්‍රදේශ

ඌව-වෙල්ලස්ස, දුම්බර හේවාහැට, හාරිස්පත්තුව, මාතලේ, නුවරඑළිය, සත්කෝරළය හා සබරගමුවේ කොටසක.

- අරගලය ක්‍රියාත්මක වීම
  - ගරිල්ලා සටන් ක්‍රමය මගින් ඉංග්‍රීසි හමුදාවට දැඩි ප්‍රහාර එල්ල කිරීම.
  - භූගෝලීය පිහිටීම, ලෙඩ රෝග පැතිරීම නිසා ඉංග්‍රීසීන්ට හානි සිදුවීම.
  - මේ නිසා, 1818 අප්‍රේල් මස වන විට, උඩරට අතහැර යාමට පවා ඉංග්‍රීසීන් කල්පනා කිරීම.
- අරගලය අසාර්ථක වීම
  - මැනවින් සංවිධානය වූ ව්‍යාපාරයක් නොවීම.
  - ප්‍රාදේශීයව සම්බන්ධීකරණයක් නොවීම.
  - සටන් නායකයන් අතර පුද්ගලික එදිරිවාදිකම් තිබීම හා භේද ඇති වීම.

- ඉංග්‍රීසින් ක්‍රියාත්මක කළ බිම පාළු ප්‍රතිපත්තිය හා ඔවුන් යුද්ධ නීතිය (මාර්ෂල් ලෝ) ක්‍රියාත්මක කිරීම.
- රජකමට හිමිකම් කී දොරේසාමි වනාගී විල්බාව ප්‍රදේශයෙන් පැමිණි සාමාන්‍ය වැසියෙකු වූ ව්‍යාජ රාජප්‍රතිරූපකයෙකු බව
- සටන් කරුවන් විසින් සඟවා තබන ලද දළදා වහන්සේ ඉංග්‍රීසීන්ගේ අතට පත්වීම.
- 1818 සැප්තැම්බර් මස 21වැනි දිනට පෙර යටත්වන සටන්කරුවන්ට පොදු සමාව දෙන බවට රජය විසින් කරන ලද නිවේදනය.
- ඇතැම් රදළයන් ඉංග්‍රීසීන්ට සහාය වීම.

➢ අරගලයෙහි ප්‍රතිඵල
- සටන් නායකයින් වූ කැප්පෙටිපොළ, මඩුගල්ලේ, කොහුකුඹුරේ රටේ රාළ ඇතුළු බොහෝ
- පිරිසකට මරණ දඬුවම ලබාදීම.
- ඇහැලේපොළ ඇතුළු පිරිසක් රටින් පිටු පිටුවහල් කිරීම හා සිරගත කිරීම.
- 1818 උඩරට ප්‍රකාශනය නිකුත් කිරීම.

**(ලකුණු 08යි)**

**(iii) සිරිමා ආර්.ඩී. බණ්ඩාරනායක**

➢ ලෝකයේ මෙන්ම ලංකාවේද ප්‍රථම අගමැතිනියයි.

➢ එතුමිය 1916 අප්‍රේල් 17 වන දින රත්නපුර ඇල්ලවල වලව්වේ පවුලේ වැඩිමලා ලෙස උපත ලැබුවාය. පියා බාන්ස් රත්වත්තේ වූ අතර මව රොසලින් හිල්ඩා මහවලතැන්න වූවාය. 1940 එස්. ඩබ්ලිව්. ආර්. ඩී. බණ්ඩාරනායක මහතා සමග විවාහ වූ අතර දරුවන් තිදෙනකු වූහ.

➢ දේශපාලනික කාර්යභාරය
- 1959 සැප්තැම්බර් 26 වැනි දින එස්. ඩබ්ලිව්. ආර්. ඩී. බණ්ඩාරනායක මහතාගේ අභාවයෙන් පසු දේශපාලනට සම්බන්ධ වීම.
- 1960 ජූලි පාර්ලිමේන්තු මැතිවරණයෙන් ජයග්‍රහණය ලැබීම - ආණ්ඩුවක් පිහිටුවීම.
- 1960-65 දේශීයත්වයට මුල්තැන දෙන පාලන ක්‍රමයක් ක්‍රියාත්මක කිරීම (ජනසතු ව්‍යාපාරය තවදුරටත් ක්‍රියාත්මක කිරීම).
- 1962 - රජයට එරෙහි කුමන්ත්‍රණය පරාජය කිරීම.
- 1970 - සමගි පෙරමුණු ආණ්ඩුවක් පිහිටුවීම.
- 1971 - ජවිපෙ කැරැල්ල මර්දනය කිරීම.
- 1972 - ප්‍රථම ජනරජ ව්‍යවස්ථාව හඳුන්වා දීම.
- 1977 - මහමැතිවරණය පරාජය වීම.
- 1980 - ප්‍රජා අයිතිය අහෝසි කිරීම.
- 1986 - ශ්‍රී ලංකා නිදහස් පක්ෂ නායකත්වය නැවත ලබා ගැනීම.
- 1986-1996 අතර කාලයේ පාර්ලිමේන්තුවේ විපක්ෂ නායක ධුරය දැරීම.
- 1994-2000 කාලයේ අගමැති ධුරය දැරීම.

➢ ලොව පිළිගත් රාජ්‍ය තාන්ත්‍රිකාවක වශයෙන් කටයුතු කිරීම (නොබැඳි ජාතීන්ගේ ව්‍යාපාරය/ ඉන්දියා-චීන ගැටුම සමථකරණයට ඉදිරිපත්වීම)

➢ 2000 ඔක්තෝම්බර් 10 වන දින අභාවප්‍රාප්ත වීම.

**(ලකුණු 08යි)**

**(iv) 1978 ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ මූලිකාංග**

➢ 1977 ජූලි මාසයේ පැවැත්වූ මහ මැතිවරණයෙන් 5/6 ක පාර්ලිමේන්තු බලයක් ලබාගෙන පත් වූ එක්සත් ජාතික පක්ෂ ආණ්ඩුව නව ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවක් සකස් කර පාර්ලිමේන්තුවේදී සම්මත කරගනු ලැබිය. එය '1978 දෙවන ජනරජ ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාව' නමින් හැඳින්වේ.

➢ ව්‍යවස්ථාවේ මූලිකාංග:
- විධායක ජනාධිපති ධුරය ඇති කිරීම.
- ආණ්ඩු ක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේ 30 වන වගන්තියට අනුව ජනාධිපතිවරයා රජයේ ප්‍රධානියාද විධායකයේ ප්‍රධානියාද සන්නද්ධ සේවාවන්හි සේනාධිනායකයාද වේ.
- ජනාධිපතිවරයා සතු බලතල සහ වරප්‍රසාද
  - ✓ ව්‍යවස්ථාදායකය හා සම්බන්ධ බලතල
  - ✓ විධායකය හා සම්බන්ධ බලතල
  - ✓ අධිකරණ ක්ෂේත්‍රය හා සම්බන්ධ බලතල හා වරප්‍රසාද
  - ✓ රාජ්‍ය නායකයා වශයෙන් අදාළ බලතල
- පාර්ලිමේන්තුව

මහජන ඡන්දයෙන් පත්වූ මන්ත්‍රීවරුන් 225 දෙනෙකුගෙන් සමන්විත පාර්ලිමේන්තුව සතු බලතල:

  - ✓ නීති පැනවීම.
  - ✓ මුදල් පරිපාලනය.
  - ✓ අයවැය සකස් කිරීම.
  - ✓ සංවර්ධන සැලසුම් සම්පාදනය.

- අගමැති ප්‍රමුඛ අමාත්‍ය මණ්ඩලය:

ජනාධිපතිවරයා විසින් ආණ්ඩු පක්ෂයේ මන්ත්‍රීවරුන් අතරින් අගමැති හා අග්‍රාමාත්‍ය මණ්ඩලය පත් කරනු ලැබේ.

ඔවුන් සතු බලතල හා වගකීම්:

  - ✓ පාර්ලිමේන්තුව විසින් පනවන ලද නීති ක්‍රියාත්මක කිරීම.
  - ✓ එම අමාත්‍යාංශවල අයවැය ඇස්තමේන්තු හා අතුරු අයවැය සකස් කිරීම.
  - ✓ අමාත්‍ය මණ්ඩලය සාමූහිකව පාර්ලිමේන්තුවට වගකිව යුතු වීම.

- අධිකරණය

  1978 ව්‍යවස්ථාව අනුව ස්වාධීන අධිකරණ පද්ධතියක් හඳුන්වා දීම.

  - ✓ ශ්‍රේෂ්ඨාධිකරණය
  - ✓ අභියාචනාධිකරණය
  - ✓ මහාධිකරණ
  - ✓ දිසා අධිකරණ
  - ✓ මහේස්ත්‍රාත් අධිකරණ
  - ✓ ප්‍රාථමික අධිකරණය
- මූලික මිනිස් අයිතිවාසිකම් ප්‍රකාශනයක් ආණ්ඩුක්‍රම ව්‍යවස්ථාවේම අන්තර්ගත වීම.
- නව මැතිවරණ ක්‍රමය:
  - ✓ සමානුපාතික නියෝජන ක්‍රමය
  - ✓ ජනාධිපතිවරණය
  - ✓ ජනමත විචාරණය
- ඔම්බුඩ්ස්මන්වරයා පත් කිරීම.
- දෝෂාභියෝග සඳහා වන ප්‍රතිපාදන.

➢ මෙම ව්‍යවස්ථාව මේ දක්වා විසිඑක් වතාවක් සංශෝධනය කොට තිබීම.

**(ලකුණු 08යි)**